# HILJUWNS UWREN

FEN

J. C. P. SALVERDA,

yn sijn libben Schoallemaester to Wons.

NYE UWTJEFTE.



TO LJEAUWERD,
BY G. T. N. SURINGAR.

0

# HILJUWNS UWREN

FEN

J. C. P. SALVERDA,

ijn sijn libben Schoallemaester to Wons.

Nye Uwtjefte.



TO LJEAUWERD,
BY G. T. N. SURINGAR.
1858.

Du weckest uns zur Lust, befriedigt unser Schmerz,
Du Dichtkunst! öffnest unser Herz
Der Wahrheit, welcher deine Hand
Aus Myrth und Rosen Kränze band.

*Uz. Lyr. Ged. 4 B.*

# *YEN WIRDJE FOARÆF.*



*Næ schoe ick de rijmpinne wer opnomd habbe, az de, ijnne tijd Heag Wol Berne Heer Joncker* I. Æ. VAN HUMALDA, *åd-Gouverneur fen uwz Frieslân, Kommandeur fen de orde fen de Nederlânze Lieouw, Steatsried, Curator fen it Athenæum to Frentjer, e. s. f., waems æfstearren foar de wittenschippen, in boppe uwt foar uwz åde memmeteal, naet oors az tijgge by tijgge schealijck wezze kin, — az dizze, siz ick, it my naet wer oonpraten hie.*

*Uwt dit ompraten binne dizze* Hiljuwns Uwren *ontstien, wier ijn, so az de Lezzer sjean kin, de* IJtlijcke Rijmckes *mey opnomd binne, dy hier in dear yen bijtje foroaringe ondergean habbe.*

*In nu hab ick oors neat meer to sizzen, az dat de forfriesche rijmckes meast fen fierrens ney-mâlcke binne, in dat de Heer* AKKRINGA *de goedheyt hân het, om de æsdruwcke bledden ney to sjean in to forbetterjen, in de rijmckes so to rijgjen, az jæ ijn it wirck foarkomme, dear foar mey ick naet neylitte om him, ijn it yepenbier, greaten danck to sizzen.*

*In nu frjeunen! lez mey nocht; dog naet az Gijsbert-oms Æbarre, in farre wol.*

WONS *SALVERDA.*

den 28 Juny 1834.



# IJ N H Â D.



# GOADS GREATENS,

# IJN IT ONWAER.



## PSALME XXIX.

*Yen Psalme Davids.*

1.

Wrâds rejinten, lofsjong d' Heer!
Foarstne teammen, jouw Him eer!
Bring sijn kreft in Majesteyt'
Op tijds streamm' ney d' ijvigheyt,
Bid Him oon, steck' fâd'ne hânnen,
Knibb'lend op, mey God-ljeav' mannen;
Fiel' jimm' lijtzens; looytz' de greatheyt,
Dy Goads eagstriel, tong'rend, bleat leyt.

2.

D' Heere spreck't, in d' yerdkleat oer
Droant sijn luwd in pijll't sijn fjoer;
't Grommet, brommet, trommet, stiet,
Rommel't foart, in boarst oer 't wiet!
D' eangstme wamn'let trog Natuwre,
't Libben droaget her leste uwre,
't Lijck't de dead, az oer wrâds kolcken,
D' Heer' doz weynrijdt oppe wolcken!

3.

Goads luwdrofte stimme breck't,
Az Hy 't blicksme-fjoer uwtreck't,
Libans ced'ren, wolck'ne heag,
In jæ wippj' ontwirt'l' omleag,
Kealle-hip-ljeap; Liban doddet;
Sirion ijn deadsmead schoddet:
Az Goads stimm' her droan't trogg' yeren,
Djoeye s' om az dert'ne rijrren!

4.

D' Heer Goads blicksme spjealt her kroon
In her loag' fljuecht d' Hijmmel oon.
Kades rijbosck't op sijn luwd;
't Woast' bôll't near sijn deadschrick uwt.

't Hert schonck't wijnred om t' ontkommen;
't Jong't fen eangstm', op 't freaslijck brommen,
T' ontijd. Freez' iz' t' wråd ijndruwcke,
't Pronck-bijld Goads stiet sels forbuwcke!

5.

Op dy stimm' iz 't wåd ontbleat,
't Libben weyfleyn, 't beamte dead;
Dogg' Goads folck, O 't kinn't dy stimm',
Juwbelt taens, ljeaft, eeret Him. —
D' Heer, waems kreft wråds wetter-streammen
Uwtliet, in op ny omseamme,
Bruwck't de blicksme az sijn tinte, —
Glanz't oer 't ljeacht, — blieuwt Haedrejinte!

6.

Wråds rejinten! lofsjong' d' Heer!
Foarst'ne teammen! jouw' Him eer',
Him dy Isrel, dy him trouw't,
Kreft, free, treast in woltier jouw't.



# GOADS KREFT IN MAJESTEYT.



## PSALME XCIII.

1.

De' Heer' rejeart az Haed, ijn ijvigheyt, —
Sijn klaed iz 't ljeacht, de kreft in Majesteyt!
Hij fette 't Naet, joe 't libben, mack' 't to wråd, —
In 't blieuwt de wråd, om 't Hy ijnn' fest her hådt.

2.

Az d' ijvigheyt, Almachtige'! so stiet jon troan. —
De wråd-streamm', Heer! spy 't stierte grijmig oon;
Hompp' rotsen om; — bijtt' lånnen æf az brea; —
Sett' d' æfgruwn' onder 't bruwz; fied' mijld de dead;

3.

Till' 't hier oereyn; — 't iz naet by Jon kreft, Heer!
Jon ammes stoam bliez't her sock's ijn t' Jon eer: —
Tinsj' Y, » hâd op," (hett' kreft!) ho wijld, jæ swyt;
In boart wer bernsck, dear 't swiet-kroez' 't lân to ty't.

4.

Jon sizz' wirt died, al schoe de wrâd forgean;
Jon wirds trouw', great az Y, schil ijvig stean.
De heyligheyt oerglanz't Jon huwz mey seyn,
Dy 't hert beljeacht in oonblier't, to tijds-eyn.



# FREUGDE-GJEALPE

## OER

# FOLCKS FRYHEYT.



## PSALME CXXVI.

*Yen Lied Hammaäloth.*

1.

Da d' Heer uwz leed ijn 't tjuester treauw,
In 't eag, nu fry, ijn 't freugdwiet dreauw,
Uwz long' de loft fen Sion dronck,
De sinn' uwz seag by oor'heyts honck,
Da lijck' uwz libben droag'; wy sjongen',
Mey laeyts op 't wang in freugd opp' tonge,
Dy hipplen dear, — da roap de wrâd:
„Great, — greatst iz 't dwaen fen Isrels Haed."

2.

Ja wol het d' Heer hett' greats uwz dien:
't Hird Babelsch jock druwck' trog to 't bien,
Hy seag in brieck 't; wy wierne fry,
Uwz juwbellied klinck't heag in bly. —
Jouw', Heer! uwz broars, dy bleauwn', blier' deagen;
Druwck' langst-ney-huwz her' djiep ijnn' eagen;
O Seyngj' her reys, az fiedwiets rinn'
Oer 't Suwderlân: Heer! meytz' beginn'!

3.

Dy 't siednôt d' yerd ijnn' schirte wy't,
Fen 't fiednôt, uwt de buwck bely'd,
Wy't triennen mey, in rint so ted,
Az wier sijn foet oon 't yerdrijk nedd';
Dogg' dy't Goads seyn 't to goune halmen,
Ho fljuecht de schonck! hy juwbelt psalmen,
Hy sicht 't, set scheaf by scheaven dol,
In loeg't, ijn freugd, sijn schoerre fol.



# GOADS BESTJOER.



## PSALME CXLVII.

1.

Lit harp in kiel Goads gloarj' opdroanje,
Mey'n opteyn hert', in freugd opp' troanje,
Om 't komm't Him to; 't jouw't heilge wille;
't Kin 't hert, fenn' wrâd ney d' Hijmmel tille.
De Heer iz ljeaflijck oere miette,
Hy bouw't wer Salems huwz in striette,
In bring't to heap, Hy, d' Haed-rejinte,
Sijn folck, mey kreft, neij d' âde tinte.

2.

Iz 't hert trog uwnck in eangstme britsen,
In djiep ijn wea's near' nacht beditsen,
Den earnet God, — in freugde wippet
Dock hert wer ijn; op 't wezzen hippet
De Hijmmel-laeyts; de losfang twierret
De wolcken trog; so'n libben tieret,
In juwch't fen Him, dy alle stierren
Toll't, neam't, in ruwn lied't ney bejearren.

3.

Goads kreft iz great in onbehæcke;
Sijn inckel wird het d' hijmm'len mecke;
Sijn wittenschip fijnt nearne gruwne;
Nin Ingel het herr' miett' æ fuwne.
't Seftmoedig hert iz Hy to stijppe;
Dogg' 't godleaz' hâdt Hy tijgg' ijnn' knijppe:
Hier fijckje oon 't libben holsche pleagen;
Dear streamm't de seyn mey goune weagen.

4.

Sjong, Bert'ling, fen uwz ljeave Heere,
Mey lier in harpe, jouw Him eere,
Him dy de damp uwt d' wetterkôlcken,
Oonn' Hijmmel hing't, in heapp't to wolcken.

Dy 't wijlljend gers mey drippen seynet,
In, 't djiert' az 't toarstig hijmm't in weynet,
Mijld bornt; inne heage berg-topp' paeyet,
Mey kruwds pronck-preal, dy hijmmels klaeyet.

5.

Hy jouw't al 't djiert' de buwck fol ijten;
Hy hearr't sels 't hong'rig raefsjong krijten,
In 't foer iz ree: it muwlcke gappet,
Ney 't boart'lig djoeyend migje, in happet,
In gapp't in happ't aloon, mey wille,
Ney 't gonzjend oeft', — so wirt it stille: —
Dogg' dy op hoarz' in schoncks-kreft trouwe,
Dy moatte leed in pleagen sjouwe.

6.

Dy oors nin kreft az Goads kreft achtje,
In dear al ljuentjend holp fen wachtje,
Him freesj' az goll yenfad'ge bernckes,
Dy fann'lje seyn uwt all' wrâds hernckes;
Steez-oon ijn 't ljeacht fën Goads oerschuwlle;
Jæ wirdde naet fen 't Evil tuwlle,
Opp' Hijmmelreys. Sjong, Psalm' Goads eere,
O Salem! — Sion! lofsjong d' Heere!

7.

Hy warl't in schoatlet sels jon doarren,
In laecket scheetsch, oer 't naetig poarren
Fenn' fy'nn' om ijn; jon bernckes rinne
In boartj' ijn seyn' schuwll'; 't deys-eag, sinne,
Sjuecht bliere free jon lân trog wjuwckjen,
De sichte swaeyen, d' yeren duwckjen,
De fleyle donsjen oer weets yeren,
De brea-uwn' rijckjen, — t'jon woltiere.

8.

Hy stjoert sijn heag besluwt ney d' wrad to,
In 't fljuecht mey blicksme feart opp' wrâd to,
Me toll't nin yen æf d' yerdkleat wit it,
In eer't sijn wird. De Heere lit it
Forklomme fjild mey snie oerwaeye,
In az mey'n wollen teckn' oerklaeye; —
Hy struy't sijn rijmm' az yesch' oerr' lânnen,
Oer toeck in struwck, oer huwz in strânnen.

9.

Lit Hy sijn ijz oer 't rinwiet groeye,
In heyl' in kjealtme 't fjild oerdjoeye,
Den dwelm't de wrâd, in 't libben doddet,
In stoann't, in pijz't, in trill't, in schoddet,

In ropp't, heal-dea, om holp fenn' Heere;
Den suwz't sijn amm', in, — 't waer iz teere:
De kjealtme sliep't, de weagen sluerckje,
Me hear't Natuwr wer tuereljuerckjen.

10.

Sijn heylig wird mey lock omstrielle,
Druwck' Hy sijn Japick djiep ijnn' siele;
Hy woe, ijngoe, mey wet in seyne,
Ney d' opteyn' freugd fen 't Sonder-eyne,
Sijn Israel az Kening liede:
So woe de Heer' nin oorfolck riede,
Dy liet Hy blijn in kuw-dom blieuwe:
Lit den Goads lof ney d' Hijmmel klieuwe!

# HIJMMEL- IN YERDE-SJOCHT

# TO GOD.



## PSALME CXLVIII.

1.

Stimm', Ing'len! 't heylig loflied oon,
Op 't stiert', oer 't stierte foar Goads troan, —
Dat d' hijmm'len donsje ney jon luwd,
Fenn' Heer' Goads lof: o schied næ uwt! —
Lauwj' Him, mey al jon bern, ljeav' sinne!
In berns bern (moannen) om jo hinne: —
Bring, sinne-teammen! d' hijmm'len oer,
God yvig lof: — ried to, Natuwr!

2.

O hijmm'len Hijmmel! lofsjong d' Heer;
Goads wettersoalder! sjong' sijn eer;
Prijzj', hijmmelwirck! Him, dy 't jo schoep,
Da, op sijn wird, y 't Naet uwtstoep.
Lauw', stier-fol floerklaed fen sijn tinte!
De kinst in kreft fenn' Haed-rejinte;
Lauwj' Him, dy mey sijn tinss' jo fett',
In so foar uwtlit hæcke het!

3.

Lit uwt, grouw' Yerdkleat! fen Goads greatt',
Mey wâlfisck, gruwnleaz' see, mar, sleat; —
Dwæ 't mey, mist, snie, heyl, rijck in fjoer!
Sjong', touwer! brinsgjend, 't yvig Stjoer;
Y, bergen, duynen, fjilden, beammen,
In njoet œf wijld djiert', fuwg'le teammen; —
Y, wiermt' in mijt! bring' d' Oerheer lof, —
Y eack, ijnn' sinn'-striel djoeyend stoaf!

4.

Y, Haed-rejinten! dy opp' wrâd,
Az tjienners Goads, rjuechts haedstæf hâdt,
Y, Aesges! Naesjen! droanj' yen lied,
So koss'l' az æ minsck'-fong oerglied,

Fen God. — Sjong, boasck'rijpp' tzierlen, fammen!
Foar fuwltuwt, fen Goads greate namme:
Sjong', doddjende âden, flincke jeugd!
Fen d' ijngoe God, mey hijmmelfreugd.

5.

Meytz' Hijmm'len! Wrâd! Goads majesteyt'
Allinne great; dear iz nin heyt',
Nin heer, so goe, so great, az Hy;
Hy mack't sijn folck mey ginsten bly, —
Sijn Isrel swijllet roem in eere,
Dat 't mey wol nuyntje: » Lof ljeav' Heere!"
Her opteyn harplied droan't oer 't stoaf,
Dit luwd: » sjong ijvig 's Heer'ne lof!"



# TINZ FEN YEN KRISTEN

## *oer de Wrâd.*



Wrâd! uwt 'e wey!
Ick wol naet mey,
Ick moat ney boppe.
Hier boppe iz wille in ljeafde ijn 't libben;
Hier onder iz âlles oon 'e suwnne besibbe.

O wrâd! dou hist'
Bedrog in list
Om my to neckjen.
Mar 'k hab dy farwol seyn, in siz dy dat jitte.
Dy naet meer ney rinne, mar Jezus to miette.

Wey blijnne wrâd!
Wae 't mey dy hâdt
Loeckst' ijn 'e kuwle.
Ik hâd 'm' oon mijn plachtjer, dy liedt my ney boppe
IJn 'e hijmmelsche wenten, ik folgje sijn roppen.

Wråd! dog dijn best,
Dou kinst' mijn rest
IJn God naet deere.
Ick sliep in ick weytzje mey hijmmelsche wille,
Host' raeste in host' beerste, dogs båd ik my stille.

Dou spotst' mey my,
Mar 't grijst me om dy;
Steckst' God ney de eagen!
Forfolgje, bespotte in oonlockje mey' stimme,
Dat kinstu, mar noait my Goads hijmmel ontnimme.

God stiet my by:
De Dijvel dy.
Wae sil 't den winne?
Mijn Silgjer jouwt fjuechtkreft in fjuechtwinst ijn 't wearen.
'n Az kry'st' my reys onder, jit kinst' my naet deere.

Mijn scherm iz God,
Hy liedt mijn lot
To hijmmel-freugde.
'n Azstu mey dijn schaeyen ijn 't Naet wer wirst stille,
Dan libbje ick bedouwene ijn ijvige wille.

Op! waepne dy!
In mijck op my
Mey pijl in boage!
Dijn sjiet - arck boarst sticken, dijn pijlen foarsomme,
Dearstu my mey mienste oon it libben to kommen.

Dy ijv'ge seyn
Iz my toleyn.
Ick wol den duldje.
De hijmmel iz mijnes, fen Him dy my redde:
Foar dy iz dijn pleats ijnne hel reez al bedde.

Wey, wrâd den wey!
Dy naet meer ney,
De hijmmel wjuwt my.
Het schil dear elck Kristen Goads ljeafde-eag oonblinckje!
O Jezus! kom ringen, om my dat to schinckjen.



# DE FROMME.



Az trilt in schodt de wrâd, az God mey fjoer her klearret,
  De fromme trillet noait; hy wit dit dogt sijn Heyt.
  Hy leauwt in fielt in seyt, « oonbidlijk iz Goads wey, 't
« Mey gean mey my so 't wol: Hy seynt az Hy fordearret!"

Hy stiet - so stiet yen berg, - de foet ijn onwaersfleagen,
  De holle oer 't wolcken-swierk, ijnn' bliere sinnestriel.
  So stiet yen rots ijnn' see - de see mey yepen kiel
Set gruwsom op him to, in boetst him mey her weagen; -

De gliere blicksme fljuecht, in pijlt him ney de kruwne, -
  Omm' nocht! 't Stoit alles æf fen berg in rots ijn 't Naet!
  De fromme stiet! - Hy fielt him ijvig az sijn Haed,
Wijlst wrâd mey berg in rots ijn 't Naet wer gean to gruwne.



# DE DEA.



Het iz de dea,
Foar dy oon 't kwea
Her libben wye?
Yen lijtz kwea foar-prieouwcke fen 't knerstosckjend lyen,
IJnne ijvige fjoerpoel, foar 't Jezus-uwtgeyen.

Het iz de dea,
Foar dy fen 't kwea
Fry spritsen binne?
It lest, ljeaf, lijtz slomke, foar 't reysgjen oerr' stierren,
Ney Jezus, her pleytjer, by God, tjin 't fordearren.

Het iz de dea
Foar dy ijn 't kwea,
Az bargen, wrotte?
De poarte fenn' helle, dear Satan regearret,
Mey ijvige pleagen, wer wanhoap næ stearret.

Het iz de dea,
Foar Jezus ljea-
vers, dy Hy silget?
De poarte fenn' Hijmmel, dy Lockstead ney 't fierckjen,
Dear ljeafde, free, wille, noait stearre, noait skierckje.

Ho 'n wea foar him,
Dy spot mey' stim
Fen Jezus lockjen!
Hy swijpet mey wille sijn libben ney' kuwle,
In tomlet den de ijvige dead ijnne muwle.

Ho sillig hy,
Dy, d' hel foarby,
Ney d' hijmmel reysgjet!
Hy wânn'let az Henoch ijn 't selsckip fenn' Heere,
In kâtet dat de ingels dear juwbel uwt leere.

Kom, Jezus! kom,
In meytzje uwz from!
Stjoer siel in sinnen!
Bring kreft uwz ijn 't herte omme suwne to deyen!
Wol Heer mey Jon lyen uwz kweadwaen uwt feye!



# IT MINSCKE LIBBEN.



Ho tin struy't lock her seyn oer 't minscke hinne;
  Trog doarnen rint sijn libbens-wey;
 Him ljeacht opp' wey meer blicksme az sinne,
  Hy komt naet jamck yen roos byney.
De widze bloeyt naet sonder hiete trienen,
  In 't berncke leert mey fâllen gean,
O, 't moat ijnn' loag', op ijz, in scherpe stienen,
  In twiscke twierre-fleag in klippen stean!

Me droag't in leauwt dat lock oon hoape iz buwne,
  In sijk't wils tier ijnn' nettel schuwll';
 Me fljuecht trogg' stijckels ney de suwne,
  In ijt, næ sæd, fen 't glanz'ge fuwl.
Me boart mey' dead, in ljeapt him neye muwlle.
  Dit freaslijk spil hiet, *will' fenn' wrâd!*
Me kruck't mey heal formoagge stijpp' to poele: -
  Yen knuwk! - wey iz de siel, in 't lijck to mâd'.

De wollust hipp't, az koal fen pest in pleagen,
Uwz tjin, in wy deugdsfreugd foarby!
Ho red sluwp't wea uwz blierste deagen,
Stil, teantjend, ney, - in freugd wirt fy.
De eangstme inne druwk nimm' 't muwlckjen fenne spijzen,
Jæ struye er alsem oer foar swiet;
De lippe laeck't, de muwlle gjealp't freugds wijzen,
Dear 't hert, mey will', ijn kett'nen giet.

Wy beddje op doarnen uwz in nettelstruwcken,
In scheuckje rest in wille wey.
Het uwz de fy'ne naet ijnn' fuwcke?
Hy fet uwz hert, in keatz't er mey!
Uwz greatste nead in pijnn' komme uwt eyn hânnen,
Wy proppje 't hert fol tzæf in wijn;
In set nin freamde uwz ljeacht ijn nacht in bânnen,
Wy prijckje, wy uwz selme, de eagen blijn!

So tommelje we az ijnne suwz' trog 't libben,
IJn wrâds wil rijck; dogge earm ijn 't goed',
To 't uwz de dead fielt ney de ribben,
Uwz fleack ruwgschern't, in slaeb't uwz bloed; -
Wey fljuecht uwz preal, az 't ljeacht fen 't stier-forsjietten;
't Gordijn roll't æf, de gruwn ontwijckt,
Uwz græfheap sinck't, wirt wey, in wy forjietten,
Az 't goud naet stient, nin huwcheltong 't oerstrijckt!

# OP IT ÆFSTEARREN

## FEN UWZ TWAE BERNTJES

## *PIJTTER IN WILLEM,*

OPPE 16 MAEY 1824,

*ney dat jæ âlve moannen libbe hiene.*

---

Ho woelt in steckt de smert
So wijld me ijn 't britsen hert,
In wring't my 't wiet uwt de eagen! -
O God! ick duynje ijn 't wea;
Mijn laeits in wille iz dea,
IJn 't græf mijn bliere deagen!

Allijck de sinn', mey fjoer
IJnne eagstriel, stijpp't Natuwr,

In d' hijmmel drawck't ijnn' lânnen,
So pinckne uwz ljeave twa,
IJnn' laeits, uwz d' hijmmel ta, -
Oonn' tate, - uwtt' widze, - ijnn' hânnen! -

O dey, dy 'k næ forjiet,
Da my dock' lock ontglied,
Ho hestu my forbuwcke!
Forjierje, o, ijvig naet;
Rin to wrâds-eyn ijn 't schaed;
Nin wezzen moat dy brûwcke!

't Forkâdjen sluwp ijn 't boarst;
Her kichjen wirdde hoast;
Nin toeckjes woene komme;
Da fleag, by 't soer, tremijn
Op PIJT in WILLEM ijn,
In suwz' her ijnne slomme.

De dead seag PIJTTER oon . . . . .
In dien wier 't mey mijn soon! -
It sieltje fleag ney boppe! -
Hy toave in healle dey,
Da noam er WILLEM mey:
Sels gijng er ijnne g'loppe.

Wierom ? . . . . . lizz' 't kleyen dol,
Mijn siel! jæ binne wol;
IJnn' Hijmmel iz nin lyen: -
Mar dogg' 't iz foar natuwr
Yen libben-slijnend uwr,
Sijn schat ijn 't græf to wyen.

IJnn' selle uwre oppe wråd;
Opp' selle dey to naet,
Moast eack yen fet her tjienje! -
Mijn Mettje! kley naet, - swy',
Bid oon, in leauw mey my:
God schil uwz wer forienje!

Nacht, Ingelckes! foar 't lest!
Nacht, Putter! Willem! rest! -
Jimm' nammen schil me lezze,
So lang mijn sjongfaem 't hert
Fen Fries in Onfries fet, -
In dit moat ijvig wezze!



# OON
# DE ÂDERS
FEN
# *YEN JONG FEYNTJEN,*

DAT IJN 1825 ONDER IT BAKYEN DE KRIMPE KRIJGGE, IN SO IJN IT WETTER SIJN LIBBEN FORLEAR.



Allijck ijnn' blomme-tuwn,
De roos ijnn' douwe duwn,
In roeyke fen suwds-amme,
Mey tier-seyn 't holtje op steckt,
In, foar 't wijns-grijmme 't breckt,
Aurore mackt beschamme:

So stoe jimm' djoere roos,
Jimm' hoap in lock, jimm' Koos,
In hijmmel ondre sinne;
So blonck sijn bliere jeugd,
Mey so foll' wit in deugd,
Az tuwznen noait berinne,

Tomoai foar wrâds natuwr
Fordwuwn it fen wrâds floer:
It boarte swiet ijnn' wiettens.
Dear komt de grijmtosck oon,
In wapplet jimme soon,
In wey iz al jimm' swieteus.

Dat gaestfol, fjoerig eag
Blierr' wey, az 't jimme seag,
Wrâds-wea uwt siel in sinnen.
In koam sijn fromme siel
Az oargelluwd uwtt' kiel!
Wey leed! - 't ward' rom fen binne.

't Sjuecht nu nin dey-ljeacht meer,
't Ljuent nu naet omme leer
Fen heytes wijze lippe!
't *Moarn, heit! Moarn, mem!* iz uwt!
Iz maeytz in wierm to buwt!
Schoe 't âder-eag naet drippe?!

Dy lippe from in froed:
Dat wang az môlke in bloed:
Dy hân so flinck mey' plomme,
Dy fleane schoe oerr' wrâd
Az heytes..... God! - nu kâd?! -
Moast so foll' hoap omkomme?!

Blier' Maey, dy d' heel' natuwr
Trogstreamt mey libbensfjoer,
Ho koeste JAPICX deye?! -
O my! mijn twae, - 'k besjiet, -
Ontnoamst' my eer'n, - in jitt'.....
Blier' Maey! du leerst' my 't kleyen.

Ja, âders! ja, 'k kley mey.
Wae paeyt de droeftme wey,
Dy so foll' freugde folget! -
Heer', God! jouw kreft, omm' smert,
Fen 't trogwuwn âderhert,
To yermjen, dy so dolget!

Droaf pear, dray de eagen oaf, -
Jimm' Koos iz naet to stoaf:
Hy bloeyt by God, sijn sinne!
Goads wird, « kom oer!" besckie:
Hy fleag, op dy bly' mie,
Fen stier to stier ney binne.

My tinckt ick schoagje him,
My tinckt ick hear sijn stim -
Hy juwcht by 't try'-reys hillig, -
Klapwjuwckjend, d' hânnen gear,
Deun oon mijn sillig pear, -
« O ingels, 'k bin so sillig!"

« Taenk, ijvig oeral Stjoer!
« Mey 'n omsjean wier ik oer!
« Koe 't Heyt! mijn lock forheagje,
« Dan stoe mijn åders trien,
« Dy weydript op mijn stien:
« Mey 'k Heer dy ginst jit freegje?"

't Halelujah is stil.
It wacht Goads heyl'ge wil,
In fluystret wijls sijn eere!
Dear klinckt fenn' troan dizz' tean:
« Ick lit nin bidder stean!
« Ick bin sijn lean, Ick d' Heere!

'n Nu weynt it ijvig Haed
Sijn seyngjend eag ney' wråd:
In JAPICX åders swye.
Jæ fiele d' Heer iz goe,
In sijn beschie noait tjoe: -
De heylwey rint trog lyen!

Yens (bid in sijkje 't from!)
Flean' jimme ijn 't hijmmelrom
Jimme ijnljeav' Koos to miette!
So 'n uwtsjean nimt it wea,
Uwt siel in eag in lea -
Mogt 'k eack dit wijt besjiette!

# DE FRIES'NE TEAL.



IJn heyte-teal leyt kreft in preal!
  Waem God yen hert joe foar dy teal,
In âdfriesck bloed ijn neyteams yeren,
  Dat weag't in bruwz't foar 't heyte-lân;
Dy schil dit erf fen tuwz'nen jierren
  Bewerje, hoasck, az 't heyligst' pân!

Ja, Frieslâns teal iz 't djoer trésoar,
  Waems schatten, mey ondoafbre gloar,
Europa's wijze ijnne eagen blierje;
  Wierijn de deugd, de kreft in moed,
In 't rjuecht in aljuecht so hijmmels glierje:
  Dy teal iz de erfd'-seyn fen 't âd bloed.

Jæ klonk oer 't Baduhenner Wâd,
In Fries'ne fjuecht-winst fleag oerr' wrâd,
IJn tuwzen greate waepen-dieden,
Jit streamt dear moed uwtt' fy'ne-pinn';
Teals doayter sjong't ho Friezen strieden,
In fryheyts wriggen klopp'ne opp' rin.

De wrock fen Fet tjin Schier-yel, laes!
Dy æf-eart' luwd in Poep mack' baes,
Het âdfolks tong fenn' troan æf hompppe;
In jæ, uwt stæd in stinzen wey,
Forstaet, uwtgeyd, de ky tostomppe,
Teag wey; - in de âd-golle yenfâd mey!

Uwt stæd in stinz; - ijn 't âde lân,
Fen dorp to dorp, to Flevo's strân,
Rinn't j' az by âds fen tong' to tonge. -
IJn 't eyn koam holp in bliere ginst;
Jæ krijgge in Bard: uwz Gijsbert sjonge
Foar d' ijvigheyt: - so sjong't de kinst!

Sijn bijmmelteal dreauw t' Evert oer,
In sette 't puwck-friesck hert ijn fjoer,
Dy sprancke 't oerre Friezen hinne, -
So wreydje gers in blomte in kruwd,
Mey wille in tier ijnn' foarjiers sinne,
Az nu de Fries ijn Gijsberts luwd.

Ja, EVERT! tinck, - dit heyligdomm'
Wirdde, op jon wird, 't âdlâu t' onrom;
Y habbe 't op tijds ljeacht-streamm' tille;
Ja 't luwd, dat heack't ijn Ing'ledroan,
Iz trog jon hân, de wrâd to wille,
De kroone opset, o ABRAMS-soan!

Kom, Fries! uwz Potestaet giet foar,
In jouw't, mey JUSTUS, hijmmelgloar
Oon 't schier-âd luwd; 'k hear POST'MUS sjongen:
O! 't tjoyt'rend wjuwckt' swy't stil op 't lied;
De âd' gruwn tilt op; - in freamdlâns tongen
Wird' laem: jæ mey' naet oer 't friesck swiet.

In nu, schoen' we az yen slaev'ne-buwn',
Bedobje de oerfloed fen eyn' gruwn?
Nu schoen' wy liende flaerden toaye?
Jitt' hingje oon freamde klang, az sot?
De muwll' ney uwtlâns grijmmanck ploaye?
In wezz' de wrâd to schimp in spot?

Nee, - 't friesck team steart her teal naet æf, -
Him frett' de dead, wae wif en lef,
Op Frans-boers noaz-teal wijfs foreallet:
Dy kert foar fryheyt slaverny,
Wae ljeafst mey freamde fraenjen preallet:
De Fries eert heyte-teal, - blieuwt fry.

# GIJSBERT JAPICX.



Oon 't tjerckhoafs igg' fen Wons, by de oongrijmm' fen de dead,
(Dy Adams team, so great,
Mey katte-aerd finz't in fret, to tijds-eyn 't schil opslockje,
Ruwgschernje, stijmsck oonwrockje,)
Sjong ick fen deadsbuwt lof, fen GIJSBERT JAPICX-soan,
Al grijnz't my deadstuwt oon. -
O Boalserts bern, ljeav' broars! hertz' to, so lang wrâds sinne
Wrâd sling'ret om him hinne,
Her oonblier't, paet in aeyt, in 't KOSTERS kinst de wrâd
So toeck by de eagen hâdt,
Schil Boalsert, spijt tijds tosck, ijn 't friezene oontins blieuwe;
Schoe see 't âdlân oerdrieuwe,
(God werr' her grijmjen æf) den bijnn't jitt' GIJSBERTS tong',
IJn 't freamdlân, âd in jong'
Oon Boalsert, wer uwz mâmm' eack my ijnn' wiel'-warl' schomm'le,
My back in bolle kromm'le,
Fijt! GIJSBERT iz mijn broar, mijn mijg, mijn stâlcke in stjoer:
Ick sjong him, 't hert rint oer.

Lit Homeer mey goûne tonge,
In Virgijl wrâds âd'-tijd sjonge ,
O her moaist iz ijdeltuwt:
't Rint op fjuecht-krefts moardjen uwt.

Gijsbert great az jæ ijn 't rijmen,
Bruwck' bet âd-teals heagste trijmmen,
Eang fen 't fjild dear 't libben eyn't,
Schril fen 't spil dear 't deaden reyn't,

Liet hy her fen bloed in wuwnen
Hijmmelsck sjonge; oon 't sefte buwne,
Prijz' hy 't free-lock, - 't bernjaend boasck
Poarr' hy oon, so blier az hoasck.

Fy'n fen bjealgjen, fjuechtjen, bijzjen,
Flockjen, t' oerdwealsck ealjen, gijzjen,
Kâmm' hy dearoer Jolle-maet
't Hier, in wijz' him 't hijmmelpaed.

Friez'ne teal, ijn tijdsmacht berne,
Laey az slette earne ijn yen herne,
Gijsbert koam in sprieck, jæ preall'
Næ so; - wier libb't heager teal?

(Libbje stearleas, rijcke tonge!
Libbje, Gijsbert! dy her sjonge,
Hijmmel, az de greatste Grieck
Song' ho Hector necke-brieck.)

Az jitt' sliep ijn Boalsert wânn'le,
Moarns-yer droage in snirckjen fânn'le,
Glimcke Gijsberts freugdwiet eag
't Deys-rea oon, rju 't hert omheag.

Den, mey hijmmelseyn oerstreamme,
David ney, trog Ing'len teamme: -
Milton, Klopstock, 't wrâds greatst pear,
Noam'ne næ so 't hert by 't ear.

Tijd roap: « schoaltijd," dol laey pinne,
Maester teag ney 't schoall'wirck hinne,
Sljuecht in rjuecht az hy, 't berns lock
Wier sijn libbens stijppe-stoack.

Ljeap, mijn lied, oer Gijsberts doddjen,
Om forstân ijnn' bern to boddjen;
Swy fen Salvus, (*) swye hoasck,
Fen dy lest' fen Gijsberts boasck.

(*) De soan fen Gijsbert.

Tijds soan, dead, dy kaep-momm' boartet,
In oon 't ljeave libben hoartet,
Taeste ijn 't eyn him woast ney stroat,
In kniep to . . . hy sjongt by God!

Boalserts gloarje, libben, schiente,
Wier 'z jon græf? wier rest jon biente?
Habbe eack kuw-domm' lod-ljue 't scheyn?
't Splitte, æf traepe, æf oors earn' 't leyn?

Dolcktinss' romt'! klearje op fen binne,
Mist ijn 't hert! ney 't djoer græf hinne;
Wier? o wier? . . . by Doytzes (*) bient',
Æf ijn Goadshuwz onder 't stient'?

O koe 'k wâd mey died nu schoarje,
'k Wier mey 'n wip by Romes gloarje,
Canova; in 't Gijsberts bijld,
Moai az 't libben, prealle mijld,

Moarn, oer 't græf, ijn Boalserts tjercke,
Friez'ne witniss' rôn to mercke,
Oermoarn, 't harcke Halbertsma,
Fest mey tuwzen earen ta.

(*) De maester dy my lessen in schrieuwen leerd het, in dy yen gnep rijmcke meytzje koe.

Siel, klieuw op fen 't bijld dat stoaf iz,
Looytz' Goads greatme ijnn' minsck, in lof sizz'
Him, waems gaest ijn 't yerd'ne fet,
Ing'le-sjongluwd ljuentjen det.

Dy eack my, op 't stoafcke oonn' weagscheal
Heart, sjuecht, by me iz, my weagbuwls-preal
Bôd to 't ijvig libben schinz't,
Jouw' my Gijsberts sin in kinst.

Lit den dead ijn 't siels-huwz kruwppe,
't Herte restje, de amme uwtsluwppe:
't Stearren ney dock' luwd, till't blijd,
Siel ijnn' Hijmmel; Namme opp' tijd!

Nu, muwlck, ljeapp't fen sinn' to sinne,
Gijsbert, njue-flecht, juwchjend hinne;
Oeral droan't him 't sillig koor,
Wier hy komt, tjin: « wolkom broar!

« Prieuw in smeytze uwz sillig libben;
« Hier bekluwt de dead nin ribben. -
« Schoag Goads wrâden, oppropp' fol
« Libben, - bid oon - knibb'le dol!

« Kom-mey uwz, in looytz' Goads wond'ren,
« Kijtze uwz stel fen boppe in ond're, -
« Hertz' hett' hijmmel-harmeny,
« Bring't it ijn sijn rin uwz by! -

« Sizz' uwz ney: « lof, prijz', heagste eere,
« « IJvig, Heere! Heere! Heere! -
« « Taens fen uwz, o libbens Hâd,
« « Tean' Jo tjin, fen wrâd to wrâd!" "

Gijsberts juwblend tjinwird, siele!
't Opteyn kât, trog seyn omstrielle, -
't Hijmmelny's, - jouw't hijmmelluwd,
O ried' to in psalmje 't uwt.

Het... het nu? - hearst' Gijsbert salme?
Leert hy dy sijn hijmmelpsalme?
Hertze in sjong' 't oerwrâdslied ney...
Holp, jæ tuwzelt!... 't ear iz wey!...



# YEN LIEDJEN,

DAT MUWLCK WOL NUYNTE WIRDE KOE, BY DE ONTBLEATINGE FEN IT

## GIJSBERTS BIJLD,

*dy, so me seyt, wezze schil ijnne greate tjercke to Boalsert, de 7 Juny 1823.*



*It het de tean fen Tollens folckslied.*

Hier wey, fier wey, ney Laplâns strân,
By seebeer, focks in huwn,
Wae dealsck de teal fen 't heyte-lân
Foracht, in winsck't to gruwn', -
To wappeldranck ijn mar æf wiel,
Hier æff 'ret me âdteal eer, -
Hier juwbelje musijck in kiel,
Fen Gijsberts heag petear!

Helje op, sjong op, ijn hijmmelrijm,
O, Fries! so 't Gijsbert sjong';
Lit uwt, forachtje freamd-brots grijmm',
Sjong lof fen âdfolcks tong. -
Opp' terp, ijnn' stins, by 't wirck, ijnn' rie,
Rejearre jæ, her luwd
Fleag dead foaruwt ijn 't fjuecht-besckie,
In easck' Fries-fy'nes bloed.

Tijd-op âdteal! jon prealklaed oon,
Klinsg'-binsgè fen 't kwea ny,
Rejearje ijn kreft trog Japicx-soan,
Libbje ijvig, great in fry;
Fjuecht kregel tjin musijck om 't ear,
Om 't hert tjin d' âde Grieck,
O, Fries! - wijnje op, de baen iz klear:
Fijt! wae iz Gijsbert lijck!

So lang de tijd de wrâd omdraey't,
De sinn' her berntjes liedt,
In Kosters kinst de wrâd so paeyt,
Klinckt Gijsberts tongslag swiet;
Jon affears teal, o Franck in Bat!
Wier huwz't jæ? ijn tijds tuwt!
Fijt, Fries! jon luwd ijn Gijsberts kât,
Gey't tijd forstomp-tosck uwt!

Keer, Gijsbert! 't ijvig ijnblier eag
Ney Boalserts tjerck' nu ta;
Bring Oerhaeds seyn uwz fen omheag,
In stijppje Halbertsma, -
Æf hear, mey 't eynleaze Ing'le-lied,
Uwt de yene æf de oore wrâd,
IJngoe, eack uwz, - uwz taensrijp lied, -
O Ing'le-gea, - Teals-hâd!

1823, 14 d. / 6 m.



# T A E N S

OOK DE WOL EERWIRDDE, TIJGGE BEWITTENSCHIPPE HEER,

# JUSTUS HALBERTSMA,

foar sijn E. Forhânlinge oer

## GIJSBERT JAPICX,

*to Boalsert, ijnne greate tjercke, de sânde fen de Simmermoanne 1823 uwtspritsen.*



Mijn taens fljuecht, to benijppe ijn 't herte,
    Ney tomme in fing'ren to,
Jæ stjoert de pinne in druwckt op 't wijtte
    Hett' rijm foar HALBERTSMA.

Y, HALBERTSMA! dy GIJSBERTS wirdde,
    Mey oorteals heagst petear,
IJn 't opteyn hert fen âdfolcks neyteam,
    So kreftig treauw' trog 't ear;

Y, dy teals sizz'-kreft ljeacht-klear macke,
Trog GIJSBERTS hijmmelluwd,
In eyn uwtlit, - jon kât druwckt, stearleaz,
Friesck-teals eer ijn 't Friesck bloed:

Dearom y schill' mey GIJSBERT libbje,
Op tijds regg', to tijds eyn,
Az liedgaest ney uwz GIJSBERTS gloarje,
De gaest-kwick' Fries to seyn.

So blieuwt uwz teal ijnne âde finne,
In steart naet tiermend wey:
Mar luwck't, trog jo, her schiere holle
Mey jeugds kreft op, - det mey!

*-*

# DE FRIEZEN. (*)



Lit gijzje wae so wol, ick sjong op de âdlâns gruwn,
Fen âdlâns folck in bern; - o hie 'k nu Gijsberts wirden!
Den fleag de wjuwckte Faem de wijde wrâd ijn 't ruwn,
In tuwtte luwd fen 't folck, so great trog rie in swirden.

Jæ ealge, wae de Droes ijn 't grijmmig wezzen fleag;
Wae Franck in Noarman stoe; wae Hollâns graven kloppe;
In fry wier az de Fries. (Wae 't ijn sijn froasck'-lân teag,
Ontrôn de grijmtosck naet, mar wirdde dear bestoppe.)

Jæ sprieck fen Alckmars brân, fen Kimserts Greate Pier,
Ja, wae wirt naet wer libb'n fen 't oerâd fjuecht-sjeack folckje!
Jæ rôp uwz Ayta op, uwz Hoppers, (†) Onno Zwier,
Van Harens Friso kin nin tijd-flechts-schaed oerwolckje.

(*) Dit rijmcke is, mey yen bijttje forooringe, foarlezzen to Ljeauwert, de 17 October 1822, by it miel op de fierdey fen de forbetteringe fen de opfiedinge ijnne schoallen fen de bern.

(†) Fen dizzen kin me lezze ijn Schotanus, *Beschrijvinge van Friesland tusschen 't Flie en de Lauwers*, bl. 188-190, 214-215.

Jæ kibb'le tjin de wrâd, wae great az GIJSBERT lijck':
« Neam oorlâns bern jon beste, uwz BORGER blieuwt allinne.
«Waems eag blieuwt droeg? waems boarst ontsluwpt nin eange sijck?
« De dead, foar uwz to yer, joe him yen oore sinne.

«Dy Blijn-eag nummer sluwg, dy 't tjerckhoaf ploegt in mest,
« Het NIEUWOLD eack al wey; dogge yenig schil hy blieuwe,
«So lang uwz yerdbol drieuwt, de sinne duwckt ijn 't west;
« Hy sit de bern ijn 't hert, in schil der hoppe drieuwe.

«Rest, sill'ge deaden! rest, jon lânsljue dwaene mey,
« In d' eere rint jearm ney, jæ witte oeral to winnen -
« Neam, Naesjen! uwt jon heap de greatste mannen wey,
« Wae binne great az RIENKS in ROELFS in EYSE (*) binne?

« Y libbje Frieslâns folck, blieuw ruwn, beleanje kinst,
« Wijze oorfolck from de wey, dogg' lit her æfter komme."
So oalle 't bolwangd wijf, die GIJSBERTS gaest my ginst; -
In nu... ick sjong naet... nee!... lit gromme wae wol gromme.

(*) Wae de twae foarste binne, kin me lesze ijn it wirckjen fen de Maatschappij: tot Nut van 't Algemeen, mey namme: *Voorbeelden van deugdzame bedrijven*, bl. 13-20; in EYSE-baes, fen Frentjer, dy de hijmmel oon sijn soalder macke het, wae schoe dy naet kinne?

# OON 'T HEYTE-LÂN.



Wijze: *God save the King.*

Djoer ijnljeaf Heyte-lân!
Hest' neare tijden hân,
  Nu bist' wer fry.
Dy huynt nin wrigge meer,
God joe dy Willem weer,
In mey him lock in eer
  Foar slaverny.

Lijts, heylig laepke gruwn,
Wierop mijn widze gong!
  Ick sjong dijn lof!
Wey-buwte uwt eb in floed,
Warst', - weackt ijn 't heyte-bloed,
Fordeegne trog her moed, -
  Wrâds ljeaflijckst hoaf!

Dou stoest', - so stiet yen rots,
In steckt sijn kruwne, trots,
Tjin stoarm in see.
'n Az duwnt sijn steege kop
IJn 't trommjend pijckelsop,
Hy rijst mei glanz wer op,
In hâdt sijn stee.

So stoest' - ijn Spanjes fjoer,
IJn Franckrijcks earne-kloer,
Baernd, knijpt, jit great. -
In nu, - fijt, heylge gruwn!
Dou hest' dijn wea forwôn
Nin wrigge dy 't DY schôn
Æf gijng to neat.

Bist' mijn wrâds hijmmelrijck, -
Nin lân iz dy allijck,
De wrâd ijn 't ruwn!
Libje ijvig, ijnljeaf lân,
Great pronckstick fen Goads hân
Hâd fest locks gouden bân,
Oon yendracht buwn.



# YEN FRIES

## BY SIJN TOHUWZ-KOMSTE.



O wolkom, wolkom, fjild in finne!
Mijn hert-optilt! dear bin ick wer.
Ljeaf blomt', beamt', schaed, ljeav' heytlâns sinne!
Ljeaf het hier iz, dear bin ick wer.

Beguwck'ne y mijn in Jiskjes wille,
« 't Hâdt op!" sey heyt, « dou sitte wey,"
Ick gijng, seag om, stoe, gijng, stoe stille,
Gijng, - ljeafde mey, - mar hoop naet mey.

IJn 't Poepelân laeckne eack de sinne,
It blomt', beamt', schaed my loddrig oon;
Mar 'k ealge 't naet: 'k wier by uwz finne,
Æf nutebeam, 'n sey Jisk goemoarn.

Wier earne kwickt it schaed yen better?
De baergeblom? it wijntje ijnn' beam?
Wier earne boart so de earck ijn 't wetter
Om 't wijfke az hier, to 'n berneteam?

Nin lock so great, az 't libben t' eynjen
Dear, wier uwz naene gijng: hop! hop!
'n Mey 't wijf, ijn 't schier-åd op, to wenjen
IJn heyte-stjealp! - dear stear ick op!

Fry ney FLORIAN's ljeaf fersckе:
*Je vous, salue, o lieux charmans.*

# UWZ KENING WILLEM DE EERSTE.



IJn 't schiedboeck fenne wråd stiet schrieouwne Willems namme,
Mey d' haedstæf fenne tijd in gloarglanz't tijds krijte oer.
Jæ drieouwt ijnne ijvge freugd, op ingles tonge in amme,
In teant ijn 't heyliglied: - *Gods hån ijn 't wrâds-bestjoer.*

De fryheyt, freede in 't rjuecht wye âters oon her stâlcke,
Wierop it lockig folck herr' ljeafde az æffer leyt.
Dear taink klieouwt op ney 't swirck az æfferloag in wolcke,
IJn 't selsckip fen diz bea: « Goe God bewarje uwz heyt!"

Az Titus gol, goe, great, rint woldwaen foar him hinne,
In macket him rombaen ney 't hert fen uwz, sijn bern.
Leeds eagwiet wijckt to beck foar Willem, Heyt'lâns sinne:
So fljuecht, az d' yer' moarn 't eaglid yepnet, de uwl to hern.

Hy ropt de seyn! jæ komt, in bringt, wer hy regearret,
Kinst, wittenschip, in deugd, in wirck, in wolfeart mey.
Hy spreckt! de twist wirt stom; de domheyt tiermt in stearret,
Æf moartje in kruwp fen eangst ijn horne in dogge wey.

So rint dy greate soan fen de âde Friesche Lieouwen,
Az seyngjende ingel-Goads, op 't sillig hijmmelpaed,
Oer Heytlâns heylge gruwn! - O mogt hy 'r ijvig blieouwe.....
Hy blieouwt, wol 't God, ijnn' held fen Waterloo, uwz haed!

# NIN BAET BYE WRÂD.



Het baet by d' heele wrâd?
Her koslijkst lit yen kâd
Och al her moay iz schijn,
'n Drieouwt wey az wolck' foarr' wijn!

Het baet by keningstroan?
By haedstæf in by kroan?
Dear kreft in krefts bestjoer
Fleane az yen blitz foaroer!

Het baet by ing'le-lea?
Jæ steane naet foarr' dea.
Lijck az de roos bledt æf,
So tom'le jæ ijn 't græf.

Het baet by 't moayste hier?
By 'n eag az 't ljeacht so blier?
By 'n wang az d' yere-moarn? -
Sjueg om, in 't iz fordoarn.

Het baet by 't goud? omm' hoed
De djoerste gasp? 't iz tjoed.
Het siert dijn steatsy klead?
't Iz yerd, reade yerd, oars neat.

Het baet by 't porper klead
It giet mey dy to neat.
't Iz luwze- in slackebloed,
Uwt beam æf see weybuwt.

De sijde? greatsck dearop?
Op 't reag fenn' ruwpe-pop?
Om socks, foar pronck omm' lea
Gean' tuwznen libbens dea.

Sjueg, minsck! dat iz dijn pronck.
't Gewrot fen earm in schonck!
Luwz, wierme, slack in yerd',
Iz 't het dijn lichme siert.

Wey wråd den, uwtte wey! -
Trog moardjen moay, - ey, wey!
By dy nin ijvig wol:
Dijn hijmmel iz de hol!

Folg dou dijn wil, - ick net,
Ick hab my oors beret:
Ick keer de rig dy ta: -
De hijmmel moat ik ha.



# KLACHTE FEN YEN FAEM

OER DE

# *DEAD FEN HER LJEAFSTE.*

*Uwt de tyden fen it fjuechtjen*
*om it Heylige Lân.*



Yen neare droom, dy grouwt in grijst,
Och koam er nummer ney!
Die me oon, ijn djiepe sliep betijsd,
Seag ick, so klear az' dey,
Mijn feynt by 't græf, in heal er ijn,
Sijn hinneklead sniewijt,
Sijn bloedrig hier fleag ijnne wijn,
In 't boarst wier yepen splijt.

Klock! klock! fleag 't bloed de wuwnen uwt,
  By 't deaklead del opp' groon.
Hy heyne yen hânfol fen dat bloed,
  In smiet my d' hânfol oon!
Sijn hert sloeg try'reys oon, o fy!
  Tjinn' deawuwne oon in ijn,
In try'reys fleag 't, az woe 't ney my,
  De deawuwne uwt in ijn!

Ick seag him oon, yen laeyts fleag him
  Op 't wang, omm' lippe, ijn 't eag.
« Mijn ljeafste truer naet!" klonck sijn stim,
  In yepen wier mijn eag.
O 't wier nin schijn, dat bloedrig bijld,
  Nin nachtspoeck uwt mijn breyn!
De Sarasijnen wreed in wijld,
  Dy habbe him forsleyn.

Wer Krijstes dead in hel oerwôn,
  Dear morwet sijn gebient',
O palmen fen dy heylge grôn,
  Oergrien sijn græfheaps grient.
Nu sweeft mijn Willem om Goads troan.
  O 't stearren wier him neat;
Hy stoar ijnn' heyltjienst fen Goads Soan,
  Ney d' hijmmel liedt so 'n dead.

My tinckt, ick sjueg mey kroan in kleed,
IJnne inglerey him stean!
Sijn ijvge laeyts! 't forjiet fen leed!
'k Beharck sijn gean, bean, tean!
O! o! so 'n wille! - wolkom dea!
Nim gou myn lichme mey.
O! gou ney Willem! - rest dan, lea!
Swiet, to wrâds leste dey.



## OON MIJN SOAN,

# PIEKE PIEKEMA SALVERDA.



Soan! lijck in rjuecht, forjit dat naet,
  To 't dy de dead ontmet.
Nin tombrie fen dat heylig paed,
  Dat God dy beackne het.
Den blomt dijn tred, dy let nin nead,
  Blier komt, blier giet elck' dey,
'n Blier jouwste, op strie æf plom oonn' dead
  Dijn leste smicke wey.

Den hâdstu, ljeave! sichte in ploeg
  So noflijck ijnne hân,
In ljuerckst' romboarstig, fry fen wruwg,
  Fen God in Heytelân.
'n Ropt Willem-heyt dijn kreften op,
  Foar 't âderlân in him,
Blier jouwst' him hert in hân in kop
  Sijn oprop iz Goads stim.

Soan! lijck in rjuecht, in God ijn 't hert,
  Lit Wijn in Trijn naet ijn,
In 't keatjen, wrockjen, flôkjen net.
  My' sels fen 't kwea de schijn.
O neat æf 't wirt de doog'naet swier,
  Lit wezze het it wol.
Sijn mey-wit foarckt in swiept so wier
  Trog 't libben him ney d' hol!

Heyt Adams bijld (de blomme-tijd)
  Dat sjuecht hy ijskâd oon;
Mar rept it kwea, den lacht er wijt,
  Al hingt de hel er oon.
O de amme Gods ijn beam in bled
  Giet goarrig him trogg' lea!
Him sels yen hel, moarns-yer, juwns-let,
  Rijpt hy foar 't ijvig wea.

So naet! so naet! håd fest oon deugd,
  Den komste ijn Lockstæd oon.
Trog poartje in dead ney d' ijvge freugd,
  Iz oors nin wey, mijn soan!
Nu, Pieke! efter Willems trom
  Naet oors az so beret!
Farwol! so hinne, so werom,
  Mijn dea-fets neyle net!

# D E T IJ D.

OON A. v. O.

(Hy hie my Gijsbert Japicx rijmlery onthietten, in stjoerde it my naet.)



De tijd slacht wijld sijn stielen toscken
IJn 't wirck, mey him, Gods hân uwtruwn;
Hy stjoert de Hijmmel; brecket sinnen;
Fock't bern, in ijt her: nearne oon buwn'.

Hy struyet lock in uwnck ijn 't libben,
Homp't ijn 't forjietten, witnaets soan,
Locksill'get wijzen, bringt her namme
Oerr' wrâd by 't neyteam oppe troan.

Hy bliez't ijn 't tjuester, in it ljeachtet.
  Het kin dy âde heyt naet dwaen,
O wrâd-stjoer, Heyt! jouw my mijn winscke -
  Woll' GIJSBERTS rijmlery my jaen.

Stjoer Heyte him it wird ijn 't herte,
  So ruwn, so from my blier toseyn,
In sizz' him: « Soan! blieuw ruwn ijn 't dwaen eack,
  « Stjoer 't boeck ney Wons, hâd wird to 't eyn."

# *BOASCKRIJM*

OON

# IDZERT IN AUCKJEN.



Ick winsckje frjuene IDZERT in AUCKJEN sijn ljeafste,
Lang libben, swiet libben, in jonges az stinzen,
Mey famckes uwt tuwzen: de heyten in memmen,
By sæckfollen freugde, fen bern in fen berns bern;
In wjuw't den de grijmtosck, æf trieuwt hy sijn knuwcken
IJn 't stoack-âde libben, den klieuwe y so mey'n oor
Ney de ijvige freugde, by God ijn sijn Hijmmel,
Dy Hy jimme jaen schil, az 't giet ney mijn winscke.

## OON MIJN FRJUEN

# B. BOÙWES,

*da hy, ijn January 1823, by sijn âders to Wons oerkoam, oer ijz fen Appingadam.*



't Iz ijz, nu lijckje minschen fuwgels,
  In fleanẹ schonck-wjuwckt, dat it raest,
Oer 't stjurre rinwiet, ('t lijcket tjoenen!)
  De wijn foarby. - Fijt, minsches gaest!

'k Suwgg' jister juwn oonn' pijp by Doom'ny,
  De rijck kleauw my, by 't nochlijck fjoer,
IJn de yep'ne noas, in boppe holle: -
  Ha! 't smacke az swiet mey swiet er oer.

Dear komt geboeyts op 't slett'ne finster; -
  Ick wirdde kel, Pistoarske mey,
Dogg' Doom'ny dogt de foardoar yepen,
  In... tredd't oerbeck... twae ljue him ney. -

De yen' taest, o wea! him ney de holle,
  In, - paetet him, in lit him gean;
In (BERRED wier 't) rôn ney sijn memcke:
  In mem liet flesck in woarsten stean.

Nu frieten wirden oore wirden,
  In grijmmanck keack'le grijmmanck ta;
O 't hert joe romte oon muwles doarren.
  't Wier al fen Grins, in 'k wit naet wa.

So fleagen de uwren wey az koegels,
  Frjuen DIJKSTRA smircke swiet op 't lest;
In ick stoe op, in sey: « sliep nochlick,"
  In dearmey foart, by 't wijf ijn 't nest.



# RIN NEY DE MOANNE. (*)

*It Hollânsche neysongen.*



't Wier juwn, in alle wijnnen sliep'ne,
  So smoeck, salm gers in blæd hien' rest,
  De fisckjes boart'ne in sijlne om best
Trog 't speeg'lig wiet, - de ljeapen piep'ne:
  « Goe nacht!" de moann', 't wier ijnne Maey,
Stoe, pronckmoay, blier oonn' hijmmel-boage,
Jæ wijtte 't fjild, in kijppe, in schoage,
  Ho ljeaf her bijld op 't rinwiet laey.

(*) *Schatkamer van Kunst en Smaak*, I Deel, No. 2, bl. 305.

Da HANS sijn jawns-miel hett' fortraepe,
Yen koart sett' pijpke ontstitsen hie;
In mey sijn noas oon 't neymiel wier,
In seag opp' fearts bregg' SYB in SAPE; -
Dy roap in wijz' him moann's wijt bijld,
In sprieck: « Sizz' mijg! bet ding iz ditte?
« Wy witte 't naet, schoestu 't eack witte? -
« Yen tzijske, ju! æf ick bin schijld."

« 't Iz wrammels wier," sey lange SYB,
« In az 'k wol sjueg, yen schiepe-tzijs!
« Nu, ljue, mijn stick jouw ick mijn LIJZ', -
« 'k Kom dearmey wer, mijn pjuwck schil 'k krye."-
Hy komm't, - me fisck't, me kroez't it wiet;
De tzijs lijck't op in dol to boartjen,
« To, tzierl! ropp't HANS, to! jitte yen hoartje,-
« Den kry 'k hett' foar mijn goune GRIET."

Dogg' ho me eack stinn't, in pjuwck't ijn 't wetter,
It ljeave tzijske mack't her moed',
In blieuw't dear 't wier: - « dear leyt mijn hoed!"
Spreck't HANS, - « 't schil gean, nu wit ick better. -
O Schiepmôlcks bern! nu iz 't dijn eyn:
Jæ schille dy wol ribbeseckje;
Om 't minscke rie kin alles neckje, -
Eack dy, - pas op! - nu wirdstu sny'n!

Trogtraeper set kaem næ ijm' poalle! -
« Ick håd," sey Hans, « me oom' bregge fest;" -
« Mijn schoncken Sape, - in Sye, op 't lest,
« Pack't Sapes, - finz't de tsijs. - Dy koalle!"
Dy rie wirt died; - jæ hingje so. -
« Mijn broeck," seyt Hans, « giet los, goe mannen!" -
« Rin ney de moanne! hest' min hânnen,
« Du ogs," sey Sape, « dwæ him to." -

In Hans liet los! - jæ saeye in duwckje,
In buwlje in bliezje in oefje oe! - oe!
't Iz æf ick 't hear: so 'n reys iz tjoe!
Nu, - lock opp' reys; ick blieuw om 't hoeckje.

# SCHIPPER OCKE.

*YEN SIZKE.*



Minscke! tins, er iz yen God,
    Dy 't uwz heart in sjuecht,
Frommen schinzt it silligst lot;
    Godleaz' schricklijck rjuecht.
Och, hie OCKES tuwt naet wijld,
Evils gruwsom God oonbijld!

'k Sjong fen him yen eabel lied. -
    Tuwzen jier great lijn, -
't Jit de see ney Boalsert hiet,
    In Noardweste-wijn
Maennig see-schip binne schoauw, -
Do libbe OCKE, soan fen LOUW.

Flinck fen lea, fol kreft in moed,
    Pier-om hie naet meer.
O ijn 't bjear, ho maennig huwd
    Buwcke er bont in seer.
Hy beschie: fiel' hy ney 't hier,
Kreft! den gijng 't om dea - so wier.

Joft hy kruyske by de ruwz,
    Woden hie sijn hert,
Wrock in grijmme wiern' dear t' huwz,
    Fjuechtjen sijn bejeart.
Rabbers haedstæd, 't oersee's lân
Trilne foar sijn swiere hân.

Az de wijn oer 't Boerdjiept rôn,
    Dat it pijpe in stouw,
't Nimmen doarst oer see's æfgrôn,
    Ocke wier so 'n sjouw
Wolkom. Jou! den libbe er op,
Flinck fenn' wal in 't seyl ijn top!

't Wier 't de wijn den eangstme oerfiel,
    In wrâds-wrigge, dea, -
Dy ijnn' stoarme 't swietste miel
    Opschranzt, - Ockes lea,
Long're lea, naet fetje koe,
Mar az sluwge kuwze stoe.

O dy gluwpert! stean him net,
Minsck! - de smelle wey!
Ney him fierckjen yer in let.
Naet de suwne ney!
Tjienje God! den eangstu net,
Az hy dy op wey ontmet.

Fest oon 't eyn fenn' libbenstrie
Fiemt hy restlcaz ijn,
Red æf loay ney Gods beschie:
Eynling ropt er: « mijn!" -
Ocke, fiertig jier pas åd,
Staete er schricklijk uwtte wråd.

Lest reys teag er wer to hern,
Mey sijn schip fol koarn,
In het moays foar wijf in bern,
't Gijng op Boalsert oon.
't Wiet, az wier 't sijn wrockjen ba,
Hipple-wipp' him Flies-tuwt ta.

Jitte blies de suwdwijn swiet-
Widzjend him ney huwz.
Nearne ruwtte stoarm ijn 't wiet,
't Sintje knijp-eag' proes,
In de bliere moanne stoe,
Nachts æf jae to brilloft soe.

Pinckt so d' hijmmel, o ho blier
Draeyt den 't wråd ijn 't ruwn!
't Libben laeck't fen wille in tier,
't Sijck hert wirt wer suwn!
Ocke fielde 't, in sijn tong
Laey sijn hert reys bleat: hy song.

Sjongt nu 't ljuerkje t' huwz sijn liet,
Eert it Wodens dey -
Woden! Woden! Ocke op 't wiet,
Dogt dijn ljuerkje ney,
Spijt dy Krijst-tijd, - jit him wea, -
Da 't wier: « Ocke! doopt sef dea!"

Wodens tjienst joe Wodens folck
Fjuechtkreft, moed in buwt.
Seag de Bàrd sijn weyn in wolk,
Den wier 't swirden uwt!
Fleagen se op uwz wriggen ijn,
Den wier 't kreak! de hersens ijn.

Wodens Ocke, - in lock in eer'
Paetne him aloon; -
Kerstene Ocke, - in lock in eer
Iz by 't doopjen stoarn.
Greate Woden! wez wer heer!
'k Wol nin kruijste Krijstis meer.

Woden! Woden! om dijn eer
    Griep ick Winfrieds bird, -
O Dijn beam-fâl die my seer, -
    In, him friet mijn swird:
'Kleauw sijn âde schiere kop. -
Nim my oon! - Nu hiel hy op. -

- - Eynling Boreas (*) stiet op,
    Struwpt sijn keattings uwt, -
Schodt him, snuwt, stoamt, wjuckt eerst slop,
    Den mey kreft om buwt.
't Swirck bescheat in sleat it eag,
Da 't him tongrend fleanen seag.

't IJken wâd, fen jeld trogruwg,
    Schoap hy om in dead;
Wer sijn wjucke 't woelwiet sloeg,
    Schoerde 't de æfgruwn bleat;
Bergen tomlen bergen ney,
Rjuecht op 't schip oon.... OCKE! wey!

Schipper OCKE, noait forsleyn,
    Komt nu eerst opp' dree.
't Fjuechtjen tjin sijn âde fy'n', -
    In opp' Middelsea, -

(*) De Noardwijn.

Kastor (*) in sijn broar ijnn' mest,
Hy oon 't roer - o 't het nin lest!

Ockes maets, - bestoarn, ijn 't swit,
Oon elck hier yen drip,
Om 't de dead opp' weagen sit,
In so hapt ney 't schip, -
Sizze, mey 't ijnn' mest opsjean,
« Nu schil 't mey Gods holp wol gean."

Ocke heart it. IJn sijn siel
Satans tjin wrâds Haed,
Lit hy, - d' hel trilt, - uwt sijn kiel:
« Dy iz dead in kâd!
« To poatoon mar!" beert sijn stim,
« Het schoe Hy! 't schil sonder him!"

Seyt it, fljuegt in ploft fen 't roer,
IJn de see! - o wea! -
Sparckjend sijzt Goads bliksmefjoer
Om in trog sijn lea,
't Spealt in wiet in æfgruwn op,
In dy gappert hapt him op! -

(*) Wae Kastor in sijn broar by âds wierne, witte jæ, dy kinde oon de heydensche Goaden habbe: oore kinne Domeny wolreys freegje.

Twiske Wons in Pinnegom,
Tichte by 't Koay-set,
Koam doz Ocke Louw-soan om.
('t Sizke seyt, wirt bret.)
't Hiet - o minsche! wird net kel, -
't Hiet eack jitt nog: - Ocke-hel!

Tins den, minsch! er iz yen God,
Dy uwz heart in sjuecht,
Frommen schinzt it silligst lot,
Godleaz' schricklijk rjuecht.
Och, hie Ockes tuwt naet wijld,
Evils gruwsom God oonbijld!



# TWAE BOERE FEYNTEN

BY

*YEN FAEM.*



't Wier Sneyntejuwn in TET siet op,
  In sey: « wier mey hy blieouwe?"
IJn 't eyn gÿng 't oppe doar, klop! klop!
  Doar op, doar to, - 't wier LIEOUWE.
Yen flincke feynt, az môlcke in bloed,
Yen bijttje bijzig, oors trog goed.
  Hy stoep de keamer binne,
  In sey: « ljeaf! so allinne?"

« Ick seag dy joed ijnn' tjercke in sey :
  « « 'k Wol juwn by Tet reys sitte.
« « Kroep, ljeave sinne! kroep gou wey,
  « « Gou moaste 't juwnje litte!" "
Nu gijng de doar, in Pier koam ijn,
Trogwiet in kâd fen reyn in wijn,
  In Liobuwe stoe forstomme.
  Ho wol, ho schil 't nu komme!

De faem wier klear. « Kom, kroep by 't fjoer,
  « Ick schil er hout op lizze,
« It koffjewetter hinget oer,
  « 'k Schil onder 't drincken sizze
« Wae blieouwt." - Jæ damp'ne in dronck'ne swiet!
« Dy 't my nu sjongt it eabelst liet,"
  Sey Tet, « schil by my blieouwe."
  't Gijng oon, - in eerst song Liebouwe.

## LIEOUWE.

Stim : *Lodderige Swobk laey ijnne miede.*

Ick kin yen faem, 'k schil fen her sjonge,
  Nin faem ijn 't Gea komt her byney.
Her eagjes lijckje, - to nu tonge! -
  Her eagjes lijckje yen simmerdey.
Her loddrig pinckjen pijlt ney 't herte,
  In pript dear to, aloon! aloon!
  't Hâdt juwns naet op, 't begint mey' moarn.
Iz dat nin pleag? Iz dat nin smerte?
  Nin hel in hijmmel? Siz! In nu -
  Dy faem, mijn Tetje-ljeaf! bistu.

Ick kin yen faem, jæ het nin lijcke, -
  O tong hâd oon, - opp' heele wrad!
Az song ick fijftig tuwzen wijcke,
  'n Az woar ick az de wrâd so âd,
Ick hie dan jit naet dien mey sjongen.
  Wae mâlket my her wangen ney?
  Jæ blierje lijck az de yeredey.
De roos jouwt, - snetter foart, o tonge! -
  De roos jouwt fier 't her wôn! In nu -
  Dy faem, mijn Tetje-ljeaf! bistu.

Ick kin yen faem, her porper-muwle,
So kruwdig, ljeaf, so swiet, so ruwn,
Al hie de dead my heal ijnn' kuwle,
Yen paet fen her, in 'k wier wer suwn!
Lit jæ 't luwd ijnne kiel omfleane,
Den saeyt it ljuerckje del in swy't!
It fjild kry't earen, harckt in swy't!
Ick heard' her korts opp' rjuechte leane:
O 't rônt mij jît ijn 't ear! - In nu -
Dy faem, mijn TETJE-ljeaf! bistu.

Ick kin yen faem, lit oore sjonge,
Het doeck in jack in schirt bestopt.
Ick leauw, 't iz hijmmelsk.... lompe tonge!
Hâd op! Fiel, ho my 't herte klopt!
Koartom - mem Eva moat jæ wijckje,
Mar oors nin yen, de wrâd ijn 't ruwn,
It stearrend hert mackt jæ wer suwn.
Ick doar dy faem by nimmen lijckje.
Dy faem bistu. Wae, ick æf hy,
Siz, Goune! siz, blieouwt op by dy?



## NU SONG PIER.

Wijze: *O Holland schoon gij leeft in vree.*

Trog reyn in wijn, trog tjock in tin,
Bin 'k juwns om Tetje wâdde.
Nin reyn in wijn, nin tjock in tin
Kin my fen Tetje hâde.
Fen Tet, de moayste faem fen 't Gea.
Her eagen, wangen, muwle in lea,
In ijnboarst, - moay az 't wezzen, -
Dy hawwe my belezzen.

Foar 'k Tetje koe, hie 'k wille in tier,
Dá wist ick fen nin smerte.
Da wier 'k tjin minsch in bisten blier.
In nu - o my! - mijn herte!
Nu doddje ick heel mijn libben wey,
'k Bin nòatlig, tijzig, dey oon dey,
Op alles, eack opp' sinne:
Dy moast so loay naet rinne.

't Bart faeck, - az 't proezig moantje, swiet,
  De healle wrâd oonguwcket;
Az 't slieprig libben 't eag to giet;
  Az 't near op 't tjerckhoaf spoecket;
Az spoecke-brod kruwpt uwt her hock,
'n Az tjoensters op yen biezemstock,
  Trog loft in wolcken jeye, -
  Dat ick in 't oeltje kleye.

« Nu sliept de doffert," siz ick den,
  « By 't douwke swiet opp' matte.
« Nu restje, wjuwck oon wjuwck, de hin
  « In hoanne op beam æf latte.
« De mosck kruwpt by sijn wijf ijn 't teck,
« Jæ sliepje in amje, beck oon beck,
  « To 't moarnread-klickt fenn' sinne.
  « In ick sit poer allinne!

« Ho nochlijk leyt nu by sijn Rigt,
  « Uwz boerman Yeb to sliepen!
« Mey paetjen geane de eagen tigt,
  « Mey paetjen, moarns-ier, yepen.
« Sjuecht Rigt reys soer, hy aeyt it wey.
« Wirt d' holl' him kroes, jæ pinckt it wey.
  « Het de yene wol, wol de oore:
  « Neat kin her locksteat stoore.

« Locksillig pear! hoeneer schil my
« Opp' wrâd dit lock oonblierje?
« O, nimmer, az ick TET naet kry!
« Mocht dy mijn huwz forsierje!
« Den woe 'k foar YES naet onderdwaen,
« Mijn TET schoe RIGT nin bijt to jaen.
« Het schoen' wy hijmmelsch libbje!
« Wy schoene noait naet kibbje.

« O wier de faem az ick beret,
« Jæ schoe her PIER forhearre.
« Myn lock in laeits opp' wrâd iz TET:
« Az 'k har naet kry, moat 'k stearre.
« Den sluwt de dea my de eagen to,
« De bombam bromt ney 't græf my to -
« To let schoe 't her den spijtte -
« « Hie 'k ja seyn!" schoe jæ krijtte.

« Nu, TET! 'k ron juwns trog reyn in wijn,
« Opp' wey wierstu mijn sinne.
« Lit my naet langer ijnne pijn,
« Nim my, in wird boerinne.
« Ick schil, - az wirdstu nog so âd,
« Ick stijf in straem, fen âdens kâd, -
« Dy, ljeaf! az nu, jitt' minne. -
« Lit my naet meer allinne."

TETJE.

« Nu, Pier! hâd op! forjit dijn smert.
« Az ick dy kin genezze,
« Dear hest' mijn hân! lang hiest' mijn hert.
« Wottu? - 'k wol dijnes wezze."

PIER.

O tuwzen lock! mijn Tat seyt ja!

LIEOUWE.

In ick, ick schil yen brulloft ha!

PIER.

O d' hijmmel woll' uwz seyngje!

DE RIJMER.

In hiermey schil ick eyngje.



# APOLLO IN DAPHNE.



Apol, dy graeg ney famckes mijcke, -
'T Iz feynte-wirck. -
Seag reys ijn 't schaed ho Daphne sijcke,
In restlijk smirck'.

Hy ney her to, in teantjend hinne,
Mey o! - in och! -
Jæ woar to weytsjen, in nu rinne!
Het gijng 't er trog!

Jæ iz foaruwt: - Apollo hijmjend, -
It giet omdead, -
Her ney: in sjueg! de faem, heal swijmjend,
Stiet foar yen feart.

Nu, Goden help! help Goden kierme. -
Dy sleauwe faem ! -
In - louwertoecken wirde de earmen;
It lijf de staem;

De foetjes woartels. 't Yerdrijck wijcket
In jouwt se romt'.
Apollo komt in hijmt in sijcket,
In ropt: « fordomd!"

Hy schriemt in strijckt sijn wiete wangen,
Oer 't griene hout.
Lijts lijne yen famcke, sijn forlangen, -
So 'n ljeaven bout!

Hy pijzt in mijmret, - ploaitst in frisslet
Foar him in krânz,
Dy om sijn kroeze poalle risslet,
By spil in dâns.

Moast hy 't eerst dwaen, dijn hier uwtluwcke?
Apol oon dy?
Him folgje tuwz'nen, dy 't so bruwcke. -
It dert me om dy!

De fjuechters in de rijmers suwzje
Dy eack ijn 't hier,
Az stoarmen, dy it wâd trograwzje.
De kocks so wier, -

Jæ, tinck reys oon, - de bruyne kocken,
By 't freugde-miel,
Jæ ploaitse in koaitse fen dijn locken,
Foar tong in kiel.

O, Famckes! wol nin feynt ontrinne!
Wez oors beret.
Oonblierj' him az jit ljeaf y binne:
Ontrinne net!



# YEN LJUERCKJE IN HAR BERNTJES.

## YEN FABEL.



't Wier simmer, inn' sinne kruwp tigter oonn' faem,
In dosse de west-yer ijn 't goud oppe staem.
Yen ljuerckje, dat nest hie in jonge ijn it nôt,
Stoe flecht-ree om eefte foar 't berne-behâd.

Jæ paette in jæ seide, in jæ sey tjinne bern:
« Stracks noeckjes! komt memme mey ijten to hern.
« Naet oongean, mar harckje het dien wirt in seyn,
« In my dat wer sizze." - Nu fleag jæ yen eyn.

Wijls teagen de bouw ijn yen boer mey sijn soon,
In schoagen de rijpens fen weet in fen koarn,
« Moarn sichtje! - sey d' boerljue, - de groetnis fen my, -
« « Uwz heyt woe moarn sichtje; stean boerljue uwz by?" "

Jæ gijngene, in ljuerck-mem mey ijten koam t' huwz.
In krijten in kleyen in beckjen by' ruwz.
« O memcke! ljeav' memcke! twae ljue binn' hier west, -
« Moarn sicht' jæ mey d' boerljue, in fijnne uwz ijn 't nest!"

« Iz 't oorz naet," sey de âde, « dat moat jit; moarn net.
« De boerljue, mijn berntjes, kry' gouw reys belet.
« Elckoar tijgge oon kruwpe, naet tincke omme moarn,
« Yen knipperke nimme. - Mem giet reys ijn 't koarn."

Nu juwne it in nachte it in de oor' dey stóe op;
Dé stierren fordwunen, de sinne gijng op.
IJnn' goddelijke amme fen blommen in kruwd,
Fleag heyt-ljuerck ney d' hijmmel, in ljuerck-mem om buwt.

Naet oongean mar harckje, siet jitte ijn it hert,
Jæ hearden az jister wer stimme in wer tred. -
't Woar stille, in har memme mey leckers koam 't huwz.
'n Wer kleyen in pijzjen in beckjen by' ruwz.

« O memcke! ljeav' memcke! moarn giet it om dea! -
« De boerljue binn' weyblieouwn! moarn sichtje, moarn, - wea! -
« Mey Rients-om in Pijbe-om! - wier blieouwe wy nu? -
« Mem! ijte in den rinne..... kom memcke - to gouw!"

« Bedarje, mijn poaltjes! bedar' dogs in ijt!
« Dy omckes, - ick kin se, - wy habbe jit tijd.
« Ick schil reys ney heyt to, - in jimme ijnne rest!
« In den mey mem sijckje ney 'n eamelers nest."

Fen oermoarn hie 't sintje, de moarndouw al wey;
De boer sijn ontbijten; de ljuerckjes her ey;
Jæ boarten so derten, jæ boarten kry-oon.
Da stoepen it nôt ijn de boer mey sijn soon.

Jæ gijngen in stijngen in fiercken reys uwt:
Nin Rients-om, nin Pijbe-om - her koacke nu 't bloed! -
Jæ winschene hert'lijk, - o 't die her so wol, -
Dy boerljue ney' moanne, dy omckes ney' hol.

« Moarn sichtje! sels sichtje, mey' ljuerckjen fen 't bed.
« Nu ijte," sey de âde, « de klock het al let."
Jæ gijngen ney huwz to, in wey woar her stim.
'n De ljuerckjes it nôt uwt, in guwle oon her mem.

Her moartjen sney' de âders trog yeren in hert. -
« Uwz berntjes! uwz berntjes! er hinne, to red!"
In - wjuwck, wjuwck, in wjuwck, wjuwck, dear binn' se by 't nest,
« Het dert jimme, berntjes! bin djoe hier wer west?"

« Ljeav' heytje! ljeav' memcke! to gouw, gouw hier wey!
« Moarn sichtje! sels sichtje, fen 't bed mey de dey!"
« Nu jilt it," sey memme, « heyt het al yen huwz.
« Eerst ijte, den hacke op - foarr' juwndouwe thuwz."



## LEXOM.

Tijd nimmer op frjuenen, mar helpje dy sels.



# DE NACHTEGEAL, DE KOEKUYT IN IT ESEL.

## *YEN FABEL.*



Da bisten minsche teal forstoene,
  In fuwgels sprecke koene,
  Smiele koeckuyt oppe teal
  Fen wrâds sjong-baes, nachtegeal.

't Wier: «koeckuyt boppe! schrick fen sjongen,
  «Ick kin 't - ick hab yen longe! -
  «Gealtjen! om yen stirtfeer. - Ja!! -
  «O du lijtze, slag reys to."

Fen nimmen kwea; tocht geal, to weytsjen,
  Op ljeaf yen sang to meytsjen.
  Kel fenn' rop, in topke op,
  'n Wip! by 't nest wey, ijn beamstop.

Nu koam sijn goune stim fen boppen:
« Wierom so luwd to roppen?
« Koeckuyt! - wijf in bern ijnn' rest; -
« St..... wy flean yen eyn fen 't nest!"

'n Wjuwck, wjuwck! - « wae schil," sey geal in grijzze.
« Nu stirtfeer winst uwtwijze?"
« My lijck' folle. Wottu faer!"
Sey de koeckuyt, « 't esel mar!"

« Het earen! schoestu ondre sinne
« Wol greater fijnne kinne?"
Ane (*) hearde 't, « swiete teal,"
Tocht er, « 't jilt dijn stirtfeer, geal!"

't Gijng trog, in koeckuyt 't esel helle,
Wijls geal 't sijn wijf fortelle.
Langear koam, in stoep gled red,
't Boarst foaruwt, mey grijtmanstred.

Yen muwlfol, in sijn bijf wier binnen;
Dat toscke er onder 't rinnen.
« Tongtosck poarjend roap er uwt:
« Gealtjes lest, eerst koeckuyts luwd."

(*) De namme fen 't esel ijnne noazteal (it Fransk).

Dy, - stirt omheag in kop omheagens,
Del, op, in wer omleegens, -
Koeckuyt roppe to 't de juwn
Oerre wrâd oon 't wânlen geng.

Hy swy't, in heart, mey hertewille,
De schoalbern, dat it lille,
Sjongen het er songen hie,
Oft by dear eack manack op wier!

Nu lijtze. - Hy begint to goarglen
In fen natuwr to oarglen: -
Fjild in beam in blæd krye ear,
'n Hearr' nu opteyn 't swiet petear!

't Iz boasck-min, langst, 't iz heyte-wille,
Dat him ijn 't hert omrille,
Him sijn dichtier yepen set,
Him so godlijk sjongen det.

Yen famnebuwn, dy 't dorp uwtwânle, -
Oer feynt in ljeafde hânle, -
Hearde 't, - in uwt boarst in eag
Sluwpne sucht in trien omleeg.

Hy swijgge: 't beamt begoe, ney 't luystren,
Elckoarme ta to fluystren,
Het nu 't esel sizze schoe,
Langear brimm' reys in begoe:

« De koeckuyt wint it fier, moat 'k sizze,
« In him de feer tolizze;
« Elck ho dom forstiet sijn teal,
« Nimmen dijnes, nachtegeal!"

Fenn' lesse dy 't hier ijn moat lizze,
Schil 'k dit allinne sizze:
Esels rjuecht in koecknyts kât
Bringe 't fier op dizze wrâd.

# YEN HIJNLIPPER SAINCKJE.



Wy loayen ees ijn 't Flee
Ney een goe wijn to waatjen,
'n Om dat wy naet in dee,
Gijngen wy om uwz plesier ney lân
Mei 't jel, da 't wy ten anker loayne oon de strân.

Da bard' 't reys op yen dey,
Dat wy om mockalen gijngen,
IJn 't west, suwdwestlijck mey,
Ney de mockselbanck mey yen efterfloe,
Da 't wy ten eersten koamen eer 't de ibbe begoe.

Wy meckne uwz jel dear fest,
In smeten 't foar de dregge,
Elck spraing er uwt sijn best,
In ploacke mockslen het er koe:
Wy moasten yen lit waatsje, want jae weren dear net goê.

It wetter foel moay wey,
Dear gijngen wy woer oon 't sijckjen,
Elck noam sijn pudse mey,
In ploacke dy mey haasten fol;
Want jæ oferfloedig weren dear op mennig pol.

Dear sijlden we yen lit foart,
Dear recken we op yen poltje,
Dear moasten we al oer boort,
Om 't jel to ligten in mey yen
It yen lit foart to heljen, woer 't eack fen gijng.

Lijckwol wy recken klaer,
In doa ney boot to sijlden,
Al mey uwz faske waar.
Doa weren wy by uwz folck wolkom;
Jæ eten in jæ schoerden ijnne mockslen om.

Doa sce de schipper fijn:
« Kom hier nu, kajuwts jonge!
« Jou jerm de brandewijn!"
Dy drainken wy al mey fatsoen,
Doa deene we uwz forschiening 'n droege klean stracks oon.

Oorlof lefhebbers no,
Jint graig om mockslen gane!
'k Wol er naet woer ney to.
Al smeitse s' jittereys so sweet,
As wy se so helje moatte, woarde wy kåld in weet.

# POULIS LIEOUWES BLOM.



Foarlijune jier, da Flevo's wiet
  Oon dijck in daemmen poarre,
Er gjealpen as yen huws oerstiet,
  In eynling wijld trogboarre, -
Wae wit it naet ho da de dead
Mey 't wiet so gluwpig 't lân ijn scheat,
  In ho dy soan fenn' suwne
  It ljeave libben wuwne.

It wetter woegs ijn sleat in djiep,
  't Rôn oere wâllen hinne.
Ho fleag de Wonser eftre schiep,
  Trog dijck in daem in finne!
Ho beerne hânnen, stimme in stoack!
In heyn in fier roap: « hey! hock, hock!"
  Me jagge dat me switte,
  Och, wae koe dat eack litte!

It ſjield fordwuwn, de dijck woar wey,
In hicke in dealje drieouwne,
In POULIS siet de schiep jitt' ney;
IJn 't eyn, hy gijng. - Jæ blieouwne.
Hy gijng in stijng in gijng in stoe,
Wist naet meer wier hy rinne schoe. -
Och earme POULIS BLOMME!
Schoest' jitte opp' dijck omkomme?

Mey 't wetter woegs in woegs de nead,
Ho stiet dy feynt forbuwcke,
Dy 't eeren faeck ijn feart in sleat
Az 'n markôl sijlle in duwcke!
Dear fâlt hy! - « help!" roap Minschemin.
« Hier jilt nin helpjen," roap Kwea-sin,
« Schoe 'k om in mey him stearre?
« Omm' dijvel naet. 'k Woe learre!

Hy duwnt! - De boerren iz ijn roer!
Hier dijveljen, dear kleyen.
Wae fleane dear it tjerckhoaf oer?
Dit lijckt nin schiepe-jeyen!
Oer HANSE hiem d' hammey nu uwt,
So wier dit giet om POULIS uwt,
*'k Woe learre* blieouwt opp' boerren
To lacbjen in to loeren.

Ho fljuecht it wiet mey hout in ijz
  Her omme schoncken hinne!
Dy 't fâlt iz wey. - O 't iz yen grijz,
  So wjuecklig az jae rinne!
Jæ fisckje in helje in bring' him op.
Ho hingje holl' in lea him slop!...
  Hy 'z wey! - O! o! *'k woe learre!*
  Trog dy moast POULIS stearre!

Az de eagweyd oere græven giet,
  Wer BLOM in ANNE lizze,
Den schriemt it hert, in 't eag wirt wiet,
  'n Den naet yen gleon wird sizze:
Wer schiepe-ljeafde oer minschemin
De haedstæf swaeit, ijn hert in sin,
  Dear moatte yen ANNE in BLOMME
  Trog strop in wiet omkomme.



# E V E R T,

## *yen âde Romance uwt Schotlân.*



EVERTS MEM.

Ho iz dijn swird fen bloed so read?
Evert! Evert!
Ho iz dijn swird fen bloed so read?
Ho rinst' so truerig, soon? - O!

EVERT.

Ick sloeg dear mey mijn haucke dea,
Memme! Memme!
Ick sloeg dear mey mijn haucke dea,
In dat dogt my so 6on. - O!

MEM.

Uwz haucke-bloed wier nea so read,
Evert! Evert!
Uwz haucke-bloed wier nea so read,
Siz, soan! het hestu dien? - O!

EVERT.

Ick sloeg ijnn' haest mijn schimmel dea,
Memme! Memme!
Ick sloeg ijnn' haest mijn schimmel dea,
Fol moed in trouw az yen. - O!

MEM.

Dijn âde die nin minsche kwea,
Evert! Evert!
Dijn âde die nin minsche kwea,
Dy druwckt yen oore smert. - O!

EVERT.

't Iz heyte-bloed: - uwz heyt sloeg 'k dea,
Memme! Memme!
't Iz heyte-bloed: - uwz heyt sloeg 'k dea,
Dy gruwle dolg't my 't hert. - O!

MEM.

In ho, ho schil 't nu gean mey dy?
Evert! Evert!
In ho, ho schil 't nu gaan mey dy?
Wier himme mey so 'n wee? - O!

EVERT.

Hier iz nin rest, nin doer foar my,
Memme! Memme!
Hier iz nin rest, nin doer foar my,
'k Gean oppe stee ney see. - O!

MEM.

Ho schil 't den mey dijn huwz in hoaf?
Evert! Evert!
Ho schil 't den mey dijn huwz in hoaf?
To wråd nin moayer, soan! - O!

EVERT.

't Mey stean sef fàlle in sinckje ijn 't stoaf,
Memme! Memme!
't Mey stean sef fàlle in sinckje ijn 't stoaf,
Foar my iz alles stoarn. - O!

MEM.

Het schille den dijn wijf in bern?
Evert! Evert!
Het schille den dijn wijf in bern?
Azte omtorckste oppe see? - O!

EVERT.

Och! - biddelje fen hern to hern,
Memme! Memme!
Och! - biddelje fen hern to hern,
My let her wol noch wee. - O!

MEM.

In het, het schil dijn memme nu?
Evert! Evert!
In het, het schil dijn memme nu?
Siz my dat eack, mijn soon! - O!

EVERT.

De helle-flock dy leyt op jo,
Memme! Memme!
De helle-flock dy leyt op jo,
Y hisne er my to oon. - O!

# BROAR GROUWROCK IN SIJN FAMCKE.



Yen truerig famcke, jong in moay,
Teag op yen kleaster oon.
Jæ schille oon, in nu gijng de doar,
Heal bleatfoets koam broar Grouwrock foar.
't Wier oer in wer: « goe moarn!"

Dear stoe jæ, - mey yen kleur az bloed, -
So moay az mem Natuwr,
In sette Grouwrocks hert ijnn' leag',
Mar da hy her ijnne eagen seag,
Woar hy jit meer oerstjoer.

Jæ spreckt, - ho trilt her seafte stim, -
    Beschamme 't eag foardel,
« O, pater! siz my az 't jou bljeaft,
« Went, dy ick min in dy my ljeaft,
    « Hier ijn nin neare cel?"

« Mar, bern! ick kin dijn ljeafste naet;
    « Siz op, ho sjuegt hy 'r uwt?"
« Och! omme lea de grouwste rock,
« Mey gijsselgurl in doarnestock,
    « Besprinckle mey sijn bloed!

« Mey 'n inglig wezzen, ljeave lea,
    « Az 't mearmread ijnne Mey.
« Omm' helle kroes kastanje-hier,
« Mey eagen hijmmelblouw in klier,
    « Az' moaiste foarjiers dey."

« O, famcke! dy is lang al dea,
    « In lang al djiep beduwn,
« Yen mermerstien leyt op sijn graef,
« In gerzen weagje er op in æf,
    « Nin dey wier hy hier suwn.

« Sjuegst' dear ijnn' klimop heal byschuwl,
« Dat lijtze finster net?
« Dear libbe, truerde in gamle by, -
« Sijn famckes schild, - dear stoar er bly:
« Om 't dea mey 't hert wier smert!

« Seys jonge feyntem slanck in flinck,
« Wijlst klock in truersang klonck,
« Jæ droegen' langsom him ney 't græf,
« 'n Her trienen drip'ne mey ijn 't græf,
« Wijlst seaft sijn deakist sonck."

« O wea! o wea! dou bist' den wey?
« Bist' dea? om my ijn 't græf?
« Wey wråd! wey libben! wolkom dea!
« Kom ringen, ringen, liz mijn lea
« By him, by him ijn 't græf!"

« Bedarje, bern! o schriem so naet!
« Bid, bern! bid, bid, aloon!
« Getruer omm' noeht to fijckt it hert,
« In blijnt æf swackt it eag fen smert,
« Bid, bern! schriem naet! hy 'z stoarn!"

« Hy 'z stoarn! o, pater! nee, och nee!
 « Mijn leed, fordom it net!
« Mijn hert-lust dea? - So wier, mijn heer!
« Dear is, dear ljeaft so 'n feynt naet meer,
 « Onhiermlijck iz mijn smert.

« 'n Nu, lit my, lit my trientje aloon,
 « In suchtje nacht in dey.
« To 't eynling 't uwtschriemd eage breckt,
« 'n Foar 't lest d' heal stijwe tonge spreckt,
 « God taens.. nou ge..a..n.. 'k hi..m.. n..e..y.."

« Bedarje, bern! o schriem so naet!
 « Bern! suchtje naet so near!
« Nin douw, nin reyntje bringt meer tier
« Oon 't ploacke blomcke, oors so blier:
 « It wijlt in bloeit naet meer.

« Ho ringen fleane wille in freugd
 « Az swealtjes om uwz wey? -
« Het hâde wy den lest so fest, -
« Dat swier az lead it hert to prest.
 « Nin trien meer! - wey is wey!" -

« Och nee, eerwirde pater! nee! -
 « Lit my mijn herte-smert!
« 'n Az litt' ick om dy ljeave man,
« Fenn' famckes wean it swierste ijn 't lân,
 « 't Wier jit to lijtzen smert.

« Och ljeave! sjueg 'k den noait dy wer! -
 « Noait, noait naet wer! - bist' dea? -
« O ja, dou biste ijn 't græf bestopp',
« In 't reynt in sny't in heylt dearop!...
 « In 't gerz weagt oer dijn lea.

« Wer binn' dy eagen blouw in klear?
 « Dy wangen roze-read?
« Dy lippen swiet az de anjelier? -
« Och alles rot in lit my hier,
 « Djiep, djiep ijnn' nearste neâd!..."

« Hâd op! hâd op! o schriem so naet!
 « Tinck, bern! ho 't manfolck iz,
« De measte binne hinne wer,
« Jood fjuechtje er om; moarn rouwt de ker.
 « So wier, bern! dou bist mis.

« Dijn feynt, wier hy ijn 't libben blieouwn,
« Sijn ker hie him wol rouwd.
« Trogge yeren fleag him fjoerhiet bloed,
« In socks jouwt neat az wanckle-moed,
« Allijck April uwz jouwt."

« Och, pater! neë so wier er naet;
« O, wrieuw him socks naet oon.
« Naet falsch, mar trouw az lottre goud,
« Hie jimmer-noait sijn ker him rouwd. -
« Och! wier ick foar him stoarn! -

« Och, iz it wier, dat him it græf
« IJnn' tjuestre muwle hâdt?
« Farwol den huwz in âderlân!
« 'k Wol swalckje: britsen iz de bân.
« O wolkom! wijde wrâd!

« Eerst knielje dear sijn græfstien sinckt;
« Eerst trientje dear hy leyt;
« De gruwn' oonamme, dat de grient', -
« O sijpe 't op sijn kâd gebient', -
« To better tiert in wreydt!" -

« Nu, kom den bern! kom eerst ijn huwz,
« In ijt in rest dy uwt.
« Harck! ho fenn' wijn de werheamn' krijt!
« Sjueg, ho de heyl it yerdrijck wijt.
« Blieouw, famcke! rest dy uwt!"

« O nee, eerwirde pater! nee!
« Håd my naet långer op.
« Lit reyne my trogwiet in kåd,
« De reyn in 't wiet feim' heele wråd,
« Hådt my naet langer op!"

« Ljeaf! ljeaf! blieuw stean! ljeaf! keer dy om!
« Blieouw stean, ljeaf! sjueg my oon!
« Ljeaf famcke! herte fen mijn hert!
« Kinst' de eagen fen broar Grouwrock net?
« Ljeaf! ick bin 't; sjueg my oon!

« Dou woest', mar 'k koe naet sonder dy!
« Tinck, fiel mijn lyen, bern!
« Ick gijng ijn 't kleaster, 'k noam dit klead,
« Naet lang, æf 't kleaster hie mijn eed:
« In 'k wier foar dy forlern!

« Mar nu , God tanck ! het bin ik bly !
« Dy tijd is jit naet om.
« In , ljeafste famcke fen uwz lân !
« Iz 't wier ? - jouwst' dou my hert in hân ?
« Den gean 'k mey dy werom."

« O God ! hy is 't ! nu wey fen my ,
« Foar ijvig , smert in wea !
« Kom ijn mijn earmen , ljeave feynt !
« It greatste leed wirt freugd ijn 't eynd.
« Neat schiedt uwz az de dea !"

Ney Bürger.



# L E N O R E.



LENORE fleag, ijnne yere moarn,
 Oereyn uwt droom in slomme.
« Biste ontrouw, WILLEM, æf bist' stoarn,
 « Wenneer sitt' jitte komme?"
Mey kening FRITS to fjilde teyn,
Hie hy de slag fen Praeg mey sleyn,
 In naet ney huwz to schrieouwne,
 Az hy eack suwn wier blieouwne.

De kening in de keizerin,
  IJnsæd fen twist in fjuechtjen,
Join' beyde to, woarne yens fen sin,
  In frede folgde 't fjuechtjen.
'n Elcks leger teag, mey sleande trom
In fjildmesijk: tuerlu! rom-dom!
  In griene toecken, t' herne,
  Ney breyd, æf wijf in berne.

Oeral wer 't juwblend leger kaem,
  Oer' wey in oppe striette,
Teag heyt, teag mem, fleag wijf, bern, faem,
  Mey langst her ijnne miette.
« Mijn ljeave man!"... « O mem dear 's heyt!"
« O wolkom ljeaf!" roap maennig breyd.
  Mar NOORKE moast, o lyen!
  Her wolkom WILLEM swye.

Jæ froege wae in wer jæ koe,
  Dogg' ho jæ freege in mijcke,
Nin minsche dy her sizze koe,
  Wer WILLEM wier æf stijcke.
'n Az eynling 't folck foarbyteyn wier,
To ploacke jæ her gitswart hier,
  In tomle wijld tjinn' gruwne,
  Fen wanhoap 't hert trogwuwne.

Her âde memme koam er by:
  « Och Heere! help my, earme!
« Het dert dy bern! ho iz 't mey dy?"
  In noam jæ ijnn' her earme.
« O memme! memm'! mijn feynt iz wey,
« Lit fleane wrâd in alles mey,
  « By God iz nin ontfermen,
  « O wea! o wea my earme!"

« Genae goe God! genae great' God!
  « Bern! bid yen onse Fader!
« Sijn dwaen iz seyn, in seyn uwz lot,
  « Och help in treastje uwz, Fader!"
« O memme, memme, gicke praet!
« Hy het oer my naet wol beschaet,
  « Het holp my bea in trienjen:
  « In wer schoe 't nu to tjienje?"

« Bedarje bern! wae d' Heere kint,
  « Wit ho Hy mint sijn herten.
« Nim ljeave 't seyngjend sackremint,
  « Dat lescht de wijldste smerten."
« O memme, memme, het my pijnt,
« Wirt fen nin sackremint oermijnd;
  « 't Kin Willems bleate ribben
  « Nin flesch werjaen in libben."

« Och bern 't iz fest, dy falsche man
« Het gledwey dy forjietten,
« In fier fen uwz ijn 't Ongerlân,
« Yen oore trouw onthietten!
« Forjiet him, bern, forjiet sijn min,
« 't Kin, ljeave, set him uwt dijn sin.
« Jit by sijn leste sijckjen,
« Schil him sijn falschens stijckje."

« O memme, memme, wey iz wey,
« Forlerne dat 'z forlerne!
« O dead, wezz' wolkom, nim my mey,...
« O wier ik nummer berne!
« Wey libben! wey! foar ijvig dea,
« Stear wey ijn ijv'ge nacht in wea,
« God het him naet ontferme,
« Wea, wea, o wea, my earme!"

« O Heere! gean naet ijn 't gerjuecht,
« Mey dijn forbjuesterd laemcke.
« Forjouw her 't kwea, dat her oerfjuecht,
« Forjouw, forjouw 't it faemcke!
« Tinck, bern! oon God in silligheyt,
« Forjiet wrâds-wea omm' silligheyt,
« Dan sittu, ljeaf! opp' nye
« Wol better brigg'man krye."

« O memme, het iz silligheyt,
  « O memme het iz helle?
« By him, by him iz silligheyt,
  « In buwte Willem helle.
« Wey libben, wey, foar ijvig dea, -
« Stear wey ijn ijv'ge nacht in wea!
  « 'k Kin 't hier naet fen him hirde,
  « In nearne sillig wirde."

So rille wanhoap her ijn 't hert,
  IJn 't breyn in trogg' her yeren.
Jæ hiel naet op, ijn oerweas smert,
  Tjin Goads beschie to tjieren.
Jæ buwck' de boarsten bont, in wrong
De hânnen, to sins ondergong,
  To 't me oonne hijmmelboage,
  De goune stierren schoage.

In harck! foàr 't huwz gijng 't trap, trap, trap,
  So az de hijnzers rinne.
Er sprong yen æf, in sette stap,
  Trep op, ney d' foardoar hinne.
In harck, harck, harck, de schille gijng,
Mey leazens seaftjes, klijnglijnglijng!
  'n Er koam ijnn' gong in seale,
  Trog 't slotgat, dizze teale:

« Wer biste Noor? dog yepen ljeaf!
« Hy! sliepste æf bist' to weytzjen?
« Ho giet it, hest my jitte ljeaf,
« Æf kinst' dy oors foarmeytzje?"
« O Willem! dou? so let opp' wey?...
« 'k Ha schrieme in wecke nacht in dey,
« 'k Ha hân de nearste tijden!...
« Wer komst' fen dinne rijden?"

« Wy hijnste-rijde om middennacht.
« 'k Bin nu fen Praeg æf jotte.
« 'k Bin let ijnn' baen fen dizze nacht,
« In nim dy mey, azt' wotte."
« Kom ijn mijn earmen, ljeaf! kom ijn!
« Ho suwzt in ruwzt ijnn' haeg de wijn'
« Kom ijn, kom oon mijn herte,
« In lesch mijn hiette smerte.

« Lit suwzje in ruwzje ijnn' haegedoarn,
« Lit suwzje, ljeaf! lit ruwzje!
« It hijnzer klouwt in schraebt aloon,
« 't Wol foart: 'k mey hier naet huwzje.
« Kom meytz dy ree, in swingje dy
« Mey 'n wip op 't hijnzer æfter my.
« 't Moat hondert uwr jitt' rinne,
« Foar 't wy ney bed to kinne."

« Ho! hondert uwren fier hier wey,
« To nachte by 'n oor lizze?
« 'n De slag fen âlven bromt al ney,
« Nu dwijlste ljeaf schoe 'k sizze!"
« Sjuech ruwn, ljeaf, 't moantje stiet ijnn' top!
« Wy eynje meye deaden op!
« To nacht jitt' ljeaf, wott' wedde?
« Bist' t' uwzes mey mijn kedde!"

« Siz, ljeaf! wer iz, ho iz dijn t' huwz?
« Wier heste so lang schuwlle?"
« Fier wey! stil, koel, lijts iz mijn huwz!
« Fen hout ijnn' gruwn byschuwlle!"
« In romt foar my?" « Foar dy in my!
« Kom ljeaf! meytz foart, jæ wachtje dy!
« Uwz gasten schille oors gromme,
« Az we oppe tijd naet komme."

In wip! wier Noon nu æfter him,
De hânnen om him hinne;
In ijnswiet klonck her goune stim:
« Ljeaf! lit it nu mar rinne."
In nu gijng 't foart, de teame slop
Uwtt' fjouwren, horre, hop, hop, hop!
Dat jæ in 't hijnzer snuwne,
In fjoer in stiengruwz stauwne.

It eag foarby oonn' rjuechterhân,
In eack oonn' lofter igge,
Ho fleagen wrâd in heyde in lân!
Ho tongerden de briggen!
« Eack eang, ljeaf? 't moantje stiet ijnn' top,
« Horra mey' deaden eynje we op!
« Ljeaf! biste eack eang foar deaden?"
« Och nee! dogg' lit de deaden!"

Harck, bombam, bombam, deaklocks klang!
Het flodderje de raeven!
Het nuyver luwd! het neare sang:
« Lit uwz it lijck begraeve!"
In sjuech! yen fleet, mey rouwklean oon,
Folgt baer in kist' nu æfteroon,
Her sjongstim oalle in moarre,
Allijck yen maertsche boarre!

« Bestop ney middennacht it lijf,
« Mey lieden, liet in kleyen.
« Nu brilloft hâde mey mijn wijf.
« Kom mey, kom mey, to reyen!
« Kom, koster, hier! kom hier ney 't koor,
« In goargle my nu 't breydsliet foar!
« Kom, paep, dou moast uwz trouwe,
« Foar 't we uwz to bed bejouwe!"

De baer, de klock in 't lied woar wey.
  In op sijn bea, - az earnen
So red - koam her de flijtte ney,
  In oppe hacken fleanen.
In aloon foart, de teame slop,
Uwtt' fjouwren, horre, hop, hop, hop!
  Dat jæ in 't hijnzer snuwne,
  In fjoer in stiengruwz stauwne.

Ho fleagen' rjuegts, ho fleagen' lofts,
  De bergen, beamen, hecken!
Ho fleagen' lofts in rjuegts in lofts
  De dorpen, stedden, flecken!
« Eack eang, ljeaf? 't moantje stiet ijnn' top,
« Horra mey' deaden eynje we op!
  « Bist'r ljeaf! eack eang foarr' deaden?"
  « Lit restje, ljeaf! de deaden!"

« Sjuech, Noorke! sjuech, ho donst ijnn' loft,
  « Omm' galg' in om reds-spille.
« Heal sigtber, nuyver, wijld, luwdroft,
  « Dat galg'gespuys mey wille,
« Kom, schoarremoarre, kom my ney!
« Allo! kom, nim uwz brilloft mey!
  « Nim wille, donsje op 'n nye,
  « Az wy ijn 't bed uwz flye."

In 't nuyver folck her æfter oon,
Dat 't gonzt in pijpt in suwzet:
Lijck twierre-wijn ijnn' haegedoarn,
Trog toarre blædden ruwzet.
In aloon foart, de teame slop,
Uwtt' fjouwren, horra, hop, hop, hop!
Dat jæ in 't hijnzer snuwne,
In fjoer in stiengruwz stauwne.

Ho fleag, 't jing ruwn ijn 't moanljuecht ley,
Ho fleag dit ijnne fierte!
Ho fleagen her oer' holle wey,
De hijmmel in it stierte!
« Biste eang, ljeaf! sjuech ho 't moanljeacht boart,
« Horra de deaden meytzje foart!
« Ljeaf! biste eack eang foarr' deaden?"
« O wea, ljeaf! lit dy deaden!"

« Foart, swarte! harck! de hoanne kraeit.
« Gouw schil mijn uwr forrinne.
« Foart, hoarz! 't iz æf 't er moarnloft waeit.
« Foart, foart, foart, hier fen dinne!
« De rit iz dien, de reys æfleyn!
« Hier tigte by uwz bed opsleyn!
« De deaden kinne eerst troaye!
« Kom ijn mijn keamer, moaye!

In los gijng 't op yen ijzren heck,
  Yen toeckslag tjinne doarren,
In slot in schoartel springt to beck,
  In yepen stean de doarren!
Yen tjerckhoaf! - - foart gijng 't azze wijn,
Oer græven ijnne moanneschijn.
  It græfstiente, ijn douws wiette,
  Dat blonck her dof to miette.

O ierme! sjuech! op 't eagenblick,
  O sjuech, 't æfgrijzlijck wonder!
De klean fen Willem, - stick foar stick -
  Foelne æf az morve tonder.
In, Hijmmel! - 't woar de bàere dead,
Fen hier, in fel, in flesch ontbleat.
  'n Dear siet dy libbens fy'ne
  Mey uwrglæs in mey seyne.

De swarte steeg're, brinsge in snuw,
  In amme reeck in foncken;
'n Gruwn op in to, 'n az tinsjen gou,
  'Wier 't hijnzer wey in soncken.
Gekierm klonck uwtte heegte wey,
In uwtte græven domp gekley.
  In Noorke? - her ijn 't herte
  Fogt libben tjin deads-smerte.

Nu donsne wijld ijnn' moanneschijn,
De ronte om herre hinne,
De schijnsels, - ligt az plom opp' wijn, -
Harck ho 't jæ oalje kinne:
« O dildje! dild! 'n az breckt eack 't hert!
« In moar, in twist tjinn' Hijmmel net!
« Dijn lichme giet to made;
« God mey de siel behâde."

Ney Bürger.



# SIMMERDEUNTJE.



De loft iz blouw, in 't fjild iz grien,
De buwterblom het lang al stien,
In oore blommen komme;
O 't winter koarn,
Dat stiet so schoon,
In 't koalsie iz ijnn' blomme.

Kom, minsche, dy fen oefte hådt,
Nim mey! nim mey, Goads kos'le wråd,
In lit nin wille rinne.
Tinck: God! - om my!...
Ick tainckje bly!
Dat Y so ljeaflijck binne!

*Fen fierens ney* HÖLTII.

# S A N K J E.



Wijze: *Ik zit hier op de stoep en wacht.*

Rozen oppe wey, mey flijt,
  Ploacke, in 't lest foargetten.
Och ho 'n ljeaf lijts klamcke tijd,
  Woar uwz hier to metten!
Joed bestjoert de freugd de stim
  Fen 't uwtlitten' feyntje;
Moarn beliet de deaklock him:
  'n Wey, ney 't græf mey 't feyntje.

Freugde liedt de jonge·breyd,
  Joed jit ijnne tjercke,
'n Ear 't de juwn-douw 't fjild oerwreydt,
  Wirt her græf æfpercke.

Minsche! jouw den lest in pijn,
  Oer oon âlle wijnnen.
Rest, in nim yen glæske wijn,
  Onder griene lijnnen.

Lit dogs noait yen nachtegeal
  Onbeharckt forstomme.
Lit nin by, sijn minne-teal
  Onbeluys'tre bromme.
Smeyts so lang az God it tinckt,
  Paet, in wijn, in wille;
To 't de dead ney 't græf dy winckt:
  Den 's dijn wille stille.

Foar uwz slomjend kâd gebient,
  To wrâds-eyn ijn 't tjuester,
Ruwckt nin roos, nin blomt, nin grient',
  Dat is wolruwck bjuester.
'T Klijngklang fen it frjuene-glæs,
  Kin it græf naet hearre,
'T Ealgt nin Goadlijk miette-fers.
  'T Ropt mar: « stearre! stearre!"

Fry ney Höltij.



# DOECKE IN SWOBK.



DOECKE.

Du hiest' my ljeaf! nin lock wier mijn lock lijck;
Ick hie trog dy, opp' wrâd, yen Hijmmelrijck.

SWOBK.

Du hiest' my ljeaf! nin leed koe my berinne;
Ick wier, trog dy, de silligste ond're sinne!

DOECKE.

In nu wit ick by SIJTS nin bijt fen smert;
'k Liet tuwzen libbens foar dat hijmmelsch hert!

SWOBK.

Eack nu fijn ick mijn lock ijn NANNES trouwe;
In sloar ick ijn sijn pleats, 't schoe my naet rouwe!

DORCKE.

Mijn SIJTS iz moy, so moy, az du; mar sizz':
Liet 'k her om dy, wier 'k den, het NANN' dy iz?

SWOBK.

Hy kin, az du, him ljeaf meytz' ney bejearren;
Mey dy winsck ick to libben in to stearren!

Ney it Tjutsck fen KLEIST.



# OP GIJSBERT JAPICX PETRET

## *FOAR DE HILDE.*



Allijck Natuwr' ijnn' pronck, so bliert dit bijld yen oon,
De sïel' ijn 't eag, omm' lipp' so 't lijcket drieouwt yen toon
Fen sjongen: gaestny's sluwpt it langjend ear ney binne;
Op 't wezzen huwzt de taens, allijck it ljeacht ijnn' sinne.
Waems is 't? Uwz teals behâd in amme, froed in from,
It pronckstick fen Velijn: uwz Boalserts Gijsberts-omm'.



# ADAMS GRÆFSCHRIFT.



Uwtte yerd', naet ijn mems buwck,
Woar 'k wezz'ne fen Goads hân.
Mijn huwz wier 't Parredijs,
De wijde wrâd mijn Lân.
Dit wier my jitt' t' onrom.
'k Woe wittenschip fen 't kwea,
In 't lodde my dit græf,
Ney swit in tiermeud wea.



Bij G. T. N. SCRINGAR te Leeuwarden en alom:

*R. Posthumus*, Prieuwcke fen Friesche Rymmelerye. In carton, gr. 8°. Verminderde prijs. . . . . . . . . . . . *f* 0-75.

——————— de Keapman fen Venetien in Julius Cesar. Twa tooneelstikken fen *Willem Shakspeare*. Uut it Ingels foarfrieske, gr. 8°. Verminderde prijs. . . . . . . . . . . . *f* 1-00.

——————— Moarnsankje in Joarnsankje fen ien Boer, kl. 8°. *f* 0-10.

Friesch Jierboeckjen, trog it Friesch Genoatschip foar Schijd-, Adheyte- in Tealkinde, kl 8°., velin papier, 1e jiergong foar it jier 1829 *f* 1-00, 2e—6e jiergong elk (verminderde prijs) *f* 0-25.

*Mr. J. Roorda*, Ammelied bye wielewale, oppe wijs: ich bin der Doctor Eisenbart. Meyen To-heck foar de Courrier i. s. f., gr. 8°. 1830. . . . . . . . . . . . . . . . . . *f* 0-25.

——————— Liet foar it eerste bataillon Friesche Sjittery, ney Bosch ijn Noard-Braban tjeande. 1830. . . . . . . *f* 0-05.

*E. Hiddes*, fen Grouwenga, Foeke-schutter in hospes-Trijn. Met Muzijk, kl. 8°. . . . . . . . . . . . . . . . *f* 0-40.

*Waatze Gribberts* Brilloft; komeedje fen aoht uitkomsten, rjeucht formeitselijk om te lezzen, ijn it Lân-Friesk, dy oorde folle bettere druwck, kl. 8°. . . . . . . . . . . . . - *f* 0-50.

*J. H. Hoeufft*, Taalkundige aanmerkingen op eenige oud-Friesche spreekwoorden . . . . . . . . . . . . . . . . *f* 1-80.

*Mr. A. van Halmael Jr.*, Ats Bonninga. Treurspel, gr. 8°. *f* 1-40

Idem kl. 8°. . . . . . . . . . . . . . . . . *f* 0-90

——————— Adel en Ida, of de bevrijding van Friesland, gr. 8°. . . . . . . . . . . . . . . . . . *f* 1-2.

Idem kl. 8°. . . . . . . . . . . . . . . . . *f* 0-7.

——————— Radboud de Tweede, Koning van Friesland. Treurspel, gr. 8°. . . . . . . . . . . . . *f* 1-25

——————— de Schieringers en de Vetkoopers, Romantisch-dramatische tafereelen uit de geschiedenis van Friesland in de vijftiende eeuw. Met titelv. gr. 8°. . . . . . . *f* 2-80

*W. Eekhoff*, Friesland. Handboekje voor Reizigers door Friesland Postformaat, met kaart. . . . . . . . . . . . . *f* 1-5.

——————— het Leven en de Lotgevallen van Jacobus Martinus Baljée, in leven Raad van Nederlandsch Indie, weleer Voedsterling en later Weldoener en Behouder van het Nieuwe Stads Weeshuis te Leeuwarden. Met afbeelding van het Monument gr. 8°. . . . . . . . . . . . . . . . . . *f* 1-8

Provinciale Almanak van Friesland.

Beneficiaalboeken van Friesland. Uitgegeven op last van het Provinciaal bestuur van Friesland . . . . . . . . . *f* 7-5

*Jhr. Mr. M. de Haan Hettema* en *Mr. A. van Halmael Jr.* Stamboek van den Frieschen, vroegeren en lateren, Adel. (*Uitverkocht.*)

WERKEN uitgegeven door het Friesch Genootschap van Geschiedenis-, Oudheid- en Taalkunde.

